# Себер ханлығы һәм башҡалар

## Себер — Әлмисаҡтан башҡорт төйәге

«Тарих атаһы» тип аталмыш мәшһүр Геродот (б.э. тиклем 490 — 425 йылдарҙа йәшәгән) яҙмаларынан уҡ боронғо башҡорт ҡәбиләләренең Волга, Кама, Иҙел, Ағиҙел, Яйыҡ, Иртыш, Обь йылғалары бассейндарында ныҡлы ултыраҡланып, йәки ярым күсмәле тормош ҡороп көн күреүҙәре мәғлүм (ҡарағыҙ: Йыһат Солтанов. Хәтерхитап. Өфө — 2002; 76 — 93, 366 — 383-өнсө биттәр). Бөйөк илгиҙәр ул мәғлүмәттәрҙе Күрек (Греция) иленән беҙҙең яҡтарға үҙе килеп, беҙҙең тарихсы һәм географ бабаларҙан үҙе һорашып яҙып алған һәм ғәжәйеп теүәллеккә ирешкән. Әммә беренсе мәғлүмәттәрҙе грektарға, Геродотҡа тиклем үк, Проҡоннес ҡалаһынан Каистробий улы Аристей (б.э. тиклем VII быуатта ижад иткән), хәҙерге Свердлов, Ҡорған, Төмән өлкәләре буйлап аҡҡан һәм Тоболға ҡойған Әсәт (Исеть) йылғаһы буйҙарында булып ҡайтҡас, үҙенең атаҡлы «Аримаспейя» поэмаһында еткергән. Хәҙер ҙә унда, Аристей йөрөп үткән ерҙәрҙә, Башҡортостандың Себер юлы аборигендары — Ҡыуаҡан, Барын-Табын, Ҡара-Табын, Ҡатай, Терсәк, Һалъйыуыт һ.б. ырыу башҡорттары йәшәй (Р.Г. Кузеев. Происхождение башкирского народа. М., 1974; 56-нсы бит). Шуныһы ла бик мөһим: Аристей беҙҙең бабаларҙың Болан (грекса Аполлон) хоҙай культын, ошо яҡтарҙан алып ҡайтып, грektарға еректергән, ә был иһә (болан) боронғо мәжүси диндәге башҡорттарҙың Ғәйнә ҡәбиләһенең хоҙайы булып тора («Әйнә менән Ғәйнә» мифын ҡарағыҙ).

Аристей уҙамандың үҙе күреп белеүенсә, ҡитғабыҙҙың шул өлөшөндә ҡәбиләләр түбәндәгесә урынлашҡан: «исседон»дар — йәғни Әсәт (Исеть) йылғаһы буйы башҡорттары; уларҙан төньяҡтараҡ «аримаспи»ҙар — йәғни әр-им (ир-ҡыҙ) йәки икенсе (ижектәрҙе кирегә әйләндереп) әйтелештәге шул уҡ Имир (ҡыҙ-ир) исемле гермафродит тәүбаба-хоҙайға табыныусы аҫабалар (башҡорттар), сөнки «аспи» — аҫаба тип еңел аңлашыла. Улар төйәкләнгән ер — хәҙерге Пермь өлкәһе булырға тейеш, сөнки «Пермь» атамаһы баяғы «аримаспи»ҙы ҡап-уртаға бүлеп, «әйләндереп» әйтеүҙән хасил: аспи-арим (аҫаба-ир-ҡыҙ) — ас-пиарим — Пермь. Аристей уҙаман баяғы Болан-Аполлон культын хәҙерге Пермь өлкәһендәге аборигендарҙан — Ғәйнә ҡәбиләһе башҡорттарынан ҡабул ҡылыуын әйткәйнек.

«Аримаспи»ҙарҙан артабанырак, ти, Аристей, алтын эйәләре грифтар, уларҙан да төньяҡтараҡ диңгеҙ (Төньяҡ Боҙло оҡеан) менән сикләнгән ерҙә — «гиперборей»ҙар йәшәй...

Грифтар йәшәгән ер — гриф-ҡоштарға табыныусыларҙың иле, тимәк. «Гриф» һүҙенән әлегәсә «ғөрөф» (табыныу йолаһы), «герб» тигән һүҙҙәребеҙ бар; шулай уҡ башҡорттоң бик боронғо танытма-гербы булған һарауыстарыбыҙҙың Ҡатай һәм Әйле ҡәбиләләре өлгөләрендә ап-асыҡ гриф ҡошо һүрәттәрен күрәбеҙ (С.И. Руденко. Башкиры. М. — Л., 1955; 306-нсы бит). Аристей урынлаштырыуындағы ғәйнәләрҙән төньяҡтараҡ, тимәк, ҡатайҙарҙың һәм әйлеләрҙең бабалары йәшәгән.

«Гиперборей»ға килһәк, бөтә ғалимдар ҙа уны «һыуыҡ яҡ» тип аңлата һәм был ысындан да шулай. Серле һүҙҙең асылы башҡорт халыҡ ижадының бик боронғо ҡомартҡыһында аныҡ асыла: «балтаһыҙ-таҡтаһыҙ *күпер бурай»* (табышмаҡтың яуабы — ҡышҡы һыуыҡ, йәғни йылға өҫтөнә боҙ-күпер һала). Был *«күпер-бурай»* боронғо заманда, моғайын, «*һепер-борай»* тип әйтелгән — Аристей ҙа «*һиперборей»* тип яҙып алған шуны. «Һепер» һүҙенән — «Себер», һыуыҡ климатлы яҡтың исеме килеп сыҡҡан. Әйткәндәй, Себер башҡорттары йәшәгән ерҙең климатын Геродот (IV, 28) бик теүәл билдәләй: ундағы ҡыштар ғәҙәттән тыш һыуыҡ, һыуҙар туңа, унда ҡыш — һигеҙ ай, йәй дүрт ай дауам итә, ти ул. Скифтарҙың (йәғни үҫәргәндәрҙең бабаларының) һөйләүенсә, тип дауамлай тарихсы (IV, 31), ул яҡтарҙа күҙ асҡыһыҙ бурандар булып, һауаны һәм ерҙе ап-аҡ «ҡош мамыҡтары» ҡаплай — йәғни ҡар яуа. Халҡыбыҙҙың баяғы йомаҡтар китабында быныһы ла теркәлгән: 295. Ҡабара ла ҡабара, ҡабарынған *мамыҡтай*. 296. *Аҡ мамыҡ* менән бөтә донъя тулған. 297. Ҡара ерҙең өҫтөнә *ҡаҙ мамығы* кем һипкән?..

Геродотта (IV, 22) «иирик» — башҡорттоң Ирәкте ҡәбиләһе тураһында ҡыҙыҡлы мәғлүмәт бар: улар һунарсылыҡ менән көн күрә, һунарсы улъяһын, ағас башында һағалап ултырып, уҡ атып йәрәхәтләй ҙә, атына атлана һалып, этен саптыртып, януарҙы ҡыуып тота, ти ул. Һәм шулай уҡ

XIX быуатта боронғонан күсереп яҙылған Ирәкте башҡорттары шәжәрәһендә *лә* уларҙың һунарсылыҡ менән көн күреүҙәре, ә айыуҙы, ағас башына «һәндерә яһап боҫоп, ҡарауыллап тороп атыу»ҙары, ирәктеләрҙең элек Иртыш, Тобол йылғалары буйҙарында йәшәүҙәре, шунан Миәс, Чусовая йылғалары буйлап ҙур кәмәлә Кама буйына күсенеүҙәре һәм хәҙерге Пермь ҡалаһы торған урында Айыусы салаһын ҡороуҙары әйтелә (Башкирские родословные. Уфа, «Китап», 2002; 359 — 360-ынсы биттәр). Күренеүенсә, Иртыштан алып Камағаса төньяғыбыҙ йылғалары буйлап һыу юлын тәү башлап Ирәкте башҡорттары үҙләштергән һәм XVI быуат аҙағында Себер ханлығын бөлдөрөүсе юлбаҫар Тимофей Ермак та Каманан алып Иртышҡаса тап шул һыу юлынан килгән...

Әйткәндәй, Ирәкте башҡорттары шәжәрәһендә уларҙың Таҙлар ырыуы башҡорттарына уткүрше булып йәшәгәнлектәре бәйән ителһә, Геродотта *ла* (IV, 23, 25) шулай. «Бейек тауҙар (йәғни Урал. — *Й.С.*) итәгендә, — ти ул, — ирҙәре *лә*, ҡатындары *ла* тыумыштан уҡ таҙ (ялтас) башлы, осло танаулы (курносые), ҙур эйәкле кешеләр көн күрә... Кейемдәре скифтарҙыҡынса (йәғни үҫәргәндәрҙекенсә). Ағас емештәре менән туҡланалар. Тамаҡтарын туйҙырған ул ағастың исеме — *понтик*, уның бейеклеге инжир ағасыныҡылай, борсаҡ ҙурлыҡ, ләкин эсендә ҡаты тешле емештәр бирә. Емештәр өлгөргәс, уларҙы туҡыма үтәләй һығалар, емештәрҙән ҡуйы һәм ҡуңыр төҫтәге һут ағыла, ул һуттың исеме — *әсеһе*. Был һутты улар ялай һәм һөткә болғатып эсә, ә ул һуттың ҡуйҡымынан *ләпәшкеләр* (көлсә) яһайҙар ҙа шуның менән туҡланалар... Һәр кем ағас ҡоршау аҫтында йәшәй: ҡышҡыһын — *ағас ҡоршауҙы тығыҙ аҡ кейеҙ менән көпләп*, ә йәйгеһен — кейеҙһеҙ. Бер кем дә рәнйетмәй уларҙы, сөнки улар изгейән, тиҙәр. Һис ниндәй һуғыш ҡоралы юҡ уларҙа. Күршеләренең бәхәсләшеүен тап ошолар тикшерә, ә һыйыныр урын эҙләп уларға ҡасып килгәндәрҙе бер кемдең дә йәберләргә хаҡы юҡ; был халыҡтың исеме — аргиппей (йәки арғыбай)... Таҙларҙан көнсығыштараҡ исседондар йәшәгәнлеге теүәл билдәле». Тимәк, таҙлар — Әсәт йылғаһы башындағы аят күле тирәһендәрәк көн күргән.

Геродот таҙларының теп-теүәл башҡорт таҙлары икәнлеге текстан уҡ аңлайышлы: ағастың исеме «понтик» — әлегәсә «мөнтәк» йәки «миндек» һүҙҙәребеҙҙән шәйләнә (башҡа төрки телдәрҙә был һүҙҙәр юҡ), ә был иһә беҙҙең ҡышҡылыҡҡа *мөнтәп* (тәлгәштәрен һындырып) алып баулаған *балан емеше,* йәиһә мунсала сабыныу өсөн *миндекләп* бәйләгән ҡайын япрағы *(миндек);* «әсеһе» — балан ҡатығы, ә «әсеһерәү» — әсе аҙыҡ теләү, әселәү. Башҡорт халҡы әлегәсә, тап Геродот әйткәнсә, балан емешен бешереп, туҡыма (иләк) үтә һутын (әсеһен) һығып ала; бешергәнгә күрә *лә* ул ҡуңыр төҫтә һәм ҡуйы (балан ҡатығы). Шул һут ҡуйҡымын майланған таҡтаға ҡойоп (ҡаҡ ҡойоу), «ләпәшкәләп» киптергәс, ул тап Геродот әйткәнсә тамаҡ туйҙырмаҡҡа (сәйнәп ашарға) яраҡлы балан ҡағы була. Ә «ағас ҡоршауҙы тығыҙ аҡ кейеҙ менән көпләп» яһалған йорт — башҡорт тирмәһе икәнлеге бәхәсһеҙ. Геродоттан күренеүенсә, эскерһеҙ һәм игелекле Таҙлар ырыуы башҡорттарын күршеләре ҡушма һүҙ менән «арғыбай» тип *ләҡәпләгәндәр*; боронғо төрки телдә «арығы» — саф, «бай» — йомарт мәғәнәһендә булып, икеһе бергә «саф күңелле йомарт халыҡ» тигәнгә ҡайтып ҡала һәм Геродот әйткәндәргә мас килә.

Ә ни өсөн баштары таҙ (тасай) һуң? Быныһы *ла* сер түгел: борон замандарҙа Таҙлар ырыуы башҡорттары тасай башлы фаллос-хоҙайға — Атаска табынғанғандар (ундайҙарҙы 922 йылда ибн-фаҙлан да күргән), шул «атас»тан тас/таҙ/*Таҙлар* ырыу атамаһы яһалған. Был ырыу кешеләре, ошо Атас (фаллос) хоҙайға оҡшарға бик тырышып, сәстәрен ялтаслатып ҡырып алғандар; өҫтәүенә, сабый саҡтан уҡ балаларының башын ҡаты тирәсләп (быуып), баш һөйәген фаллосҡа оҡшаш киртекләп үҫтергәндәр (башҡорттағы «киртек баш» тигән әйтем шунан ҡалғандыр). Ошондай яһалма ишаратланған баш һөйәктәрен археологтар тап Геродот төҫмөрләткән төбәктә — Әсәт, Тора йылғалары буйындағы ҡорғанлы ҡәберлектәрҙән тапҡандар (История Урала с древнейших времен до 1861 г., М., 1989; 121-енсе бит). Башҡорт халҡы Ислам динен ҡабул ҡылғандан һуң, башҡорттоң Таҙлар ырыуы *ла* мәжүсилектән (фаллосҡа табыныуҙан) һәм шуға бәйле баш һөйәктәрен яһалма киртекләүҙән арынып, Таҙлар тигән ырыу исемдәрен генә ошо көндәргәсә килтереп еткергәндәр. Һуңынан төрлө тарафтарға таралған таҙларҙың бер өлөшө XVIII быуатта ла Обь һыуына ҡойоусы йылғаның буйында йәшәп, уға Таз йылғаһы тигән исем бирелгән. Шул уҡ быуатта Башҡортостандың Себер юлында Тазлар ылыҫы (волосы) булған. Быуаттар дауамында Башҡортостандың көньяҡ-көнбайышына күсенгән ул башҡорт ырыуы кешеләре хәҙерге Борай районының Таҙтүбә, Иҫке Таҙлар, Яңы Таҙлар һәм Йәнсура районының Таҙлар ауылдарында көн

күрә. Шуныһы ҡыҙыҡ: Геродот баба «осло танаулы» (курносые) тип яҙып ҡалдырған шул ҡиәфәттәрен үҙгәртмәгәндәр, буғай, сөнки 1926 йылғы йорттарҙы иҫәпкә алыу (перепись) кенәгәһендә һуңғы ауыл ике исем менән: Тазларово һәм Курноскина тип теркәлгән...

Геродоттан (IV, 13) беҙ боронғо башҡорт ырыуҙарының заманына күрә дәүләт формаһына — ҡәбилә хәрби берлектәренә ойошоуын һәм ер-һыу өсөн бер-береһен ҡыҫырыҡлап йәшәүҙәрен күрәбеҙ: «һепербурайҙарҙан тыш, аримаспиҙарҙан башлап бөтә был ҡәбиләләр һәр саҡ күршеләренә ябырылғандар. Аримаспиҙар исседондарҙы илдәренән ҡыҫырыҡлап сығарған кеүек үк, исседондар — скифтарҙы (үҫәргәндәрҙе. *Й.С.*). Көньяҡ диңгеҙ янында йәшәгән ҡумырыҡтар иһә скифтар ҡыҫымы аҫтында илен ҡалдырып китә».

Һуңғы һөйләмдә Ҡумырыҡ башҡорттарының (хәҙер улар Башҡортостандың Архангел районындағы Аҙау һәм Тирәкле ауылдарында йәшәй), үҫәргәндәр ҡыҫымы аҫтында хәҙерге Каспий диңгеҙе янынан ҡубынып, хәҙерге Керчь (боронғо исеме Ҡумырыҡ) боғаҙы буйына күсенеүҙәре тураһында һүҙ бара. Ә Аҙау ауылының исеме — боронғо ҡумырыҡтар йәшәгән яҡтың Аҙау (Азов) диңгеҙе исеменән, был иһә «Уҙаҡ-Туҙаҡ — һуңғы балабәшнәк» тигән эпосыбыҙҙа сағыла (Башкирское народное творчество, том 1. Эпос. Уфа, 1987; 239-ынсы бит).

## Солон-ата һәм Шығай бей

Башҡорт ере һәм башҡорттар тураһында гректарға беренсе башлап мәғлүмәт биргән Аристей сәйәхәтенән тыш, икенсе бер грек сәйәхәтсеһененең дә Геродоттан элек үк беҙҙең яҡтарҙа пәйҙә булыуы билдәле: Аристейҙың замандашы, шанлы сәйӘсмән һәм социаль реформасы, шағир, сәйәхәтсе һәм «донъяның ете аҡыллыһының береһе» тип ләҡәпләнмеш Солон Эксекестид улы ул (б.э. тиклем 635 — 559 йылдар тирәһендә йәшәгән).

Ер йөҙөн әйләнеп сығыу теләге менән ул ун йыллыҡ сәйәхәткә китеп, хәҙерге Төркиә тупрағындағы башҡорт һарттары дәүләтенең Һарт (Сард) исемле баш ҡалаһында туҡталып, һарт иле (*Лидия*) батшаһы Ҡоросҡа (Крезға) аҡыл һабаҡтары биреүе Геродот яҙмаларынан билдәле. Шунан һуң уҙаман сәйәхәтен төньяҡҡа табан дауамлап, тарих өсөн эҙҙәре тамам юғала һәм, замандашы Аристей кеүек үк, легендар шәхескә әүерелә. Ләкин башҡорт шәжәрәләренән был аҫыл заттың был яҡтарға — беҙҙең бабалар араһына килеп еткәнлеге һәм, оло хөрмәт ҡаҙанып, ошо башҡорт ерендә үлеп ҡалғанлығы билдәле. 1926 йыл матбуғатында үҫәргәндәрҙең «Нуғай ылыҫы шәжәрәһе» тигән тәүәрихенә таянып яҙған абруйлы тарихсыбыҙ Сәғит Мираҫ был хаҡта асыҡ белдерә: «Нуғайҙарҙың (йәғни Үҫәргән башҡорттарының. — *Й.С.*) иң әүәлге хандары Әмәт Хәмәт хан булып, башта Зәй, Шишмә тигән урында торһа ла, һуңынан Иҙелдең аръяғындағы *Солон атаның* ҡәбере булған Ҡарбин тигән ергә барып урынлашып, бер ҡәҙәре ғүмер һөргәндән һуң ҡартайып, ханлығын Шығай бәккә тапшырҙы.

Шығай бей, *Шатҡы* йығаһы буйында йорт һалып, бөтөн ғүмерен шунда уҙғарҙы. Шунда вафат булып, *Солон ата* ҡәбере янына дәфен ителде» («Ватандаш» журналы 1996/2; 100-өнсө бит).

Ғәзиз бабабыҙ нигеҙләгән *Шатҡы* ҡасабаһы әле лә бар — хәҙерге Татарстан республикаһының биләмәләре булып тороп ҡалған. Шул *Шатҡы* янындағы боронғо зиратта, тимәк, изгеләрҙән изге һаналған Солон ата ла, Шығай (Шәйех-Ғали) бей ҙә ерләнгән булып сыға. Эйе, башҡорт хәтере оҙон — б.э. тиклем VII быуатта уҡ башҡорт ерендә һуңғы йортон тапҡан аҡыллыларҙың аҡыллыһы Солон һәм уның изге ҡәбере хаҡындағы иҫтәлекте, быуаттар һәм дәүерҙәр дауылдарында ла юғалтмай, ошо көндәргәсә килтереп еткергән!

Башҡорттар ҙа үҙ сиратында, Аристей һәм Солон замандарында уҡ, алыҫ Ағай (Эгей), Урта диңгеҙ буйҙарына бик йыш сәйәхәт ҡылғандар. Геродот (IV, 33 — 35) хәбәр итеүенсә, боронғо күрек иленең (Грецияның) Талас (Делос) утрауында йәшәүсе «һепербурай» бабаларыбыҙҙың Артымитә (Шүлгән) хоҙайбикәгә арналған изге ҡорамы булған, тереклеккә ырыҫ-артым биреүсе ошо изге Артымитә ҡорамына, йыл һайын, алыҫ Уралдағы Тәүтөйәгебеҙҙән (Башҡортостандан) изге Көн-Өфө (Ҡәнифә) юлы буйлап тейешле хәйер-садаҡалар — бойҙай һаламына төрөүле (тимәк, игенселәр иле!) затлы бүләктәр ебәрелеп торған. Был аманат, тап бөгөнгө почта аша оҙатылғандай, Көн-Өфө юлы буйындағы илдән-илгә, ҡулдан-ҡулға тапшырылып ҡитғаның шул осонаса барып еткән. Ә «почта» шулай яҡшы эшләрлек итеп юлға һалынғанға тиклем иң тәүҙә изге аманатты, юл

башлап, ике сая ҡыҙыбыҙ (ҡыҙҙарҙы юлландыртыу — Шүлгән-Артемиданың әсә йәнле хоҙайлығына ишара) — *Һәпрәкә* (Һиппероха) менән *Лайҙикә* (Лаодика) һылыуҙарыбыҙ алып барып еткергән, эргәләрендә биш ир-йәнуҙаҡ (телохранитель) оҙатып барған уларҙы. Ҡыҙҙарыбыҙҙың икеһе лә шул Таласта (Делоста) аяныслы вафат булып (Артымитә хоҙайбикәгә йәндәрен фиҙа ҡылдылармы икән әллә?), икеһе тиң Артымитә ҡорамының һул яғына ерләнгән (һул яғына — әсә, йәғни Үҫәргән яғына, тимәк), был ҡәберҙәр унда изге һаналған... Ә Абарис тигән мәшһүр бабабыҙ, ҡулына магнитлы уҡ (компас!) тотоп, Ер шарын урап сыҡҡан һәм, юл ыңғайында гректарға һуғылып, ерҙең, һис тә гректар уйлағанса, көлсәләй ләпәш түгеллеген, ә ҡорот йомарлағы һымаҡ түп-түңәрәк шар икәнлеген иҫбатлаған (Геродот, IV, 36)...

Геродот биргән мәғлүмәттәрҙән һуң быуат артынан быуаттар уҙып, башҡорт ерҙәрендә ниндәй дәүләттәр хасил булғанлығын һәм бер-береһен алмаштырғанлығын айырым китап эсендә ҡалдырып тороп, Сыңғыҙ хан яуҙары осоронда шул «һепербурай»ҙар илендә — боронғо Башҡортостандың Себер юлында хасил булмыш *Себер ханлығыбыҙ* хаҡында ҡыҫҡаса хикәйәтләүгә күсәмен.

## Тарихи Себер ханлығының башланыуы

Себер ханлығы тураһында яҙыусылар бөтәһе лә Ермак юлбаҫар яулауынан һуң Себерҙә йәшәгән Есипов тигән урыҫтың билдәле «Есипов йылъяҙмаһы»н төп-нигеҙ итеп ала — был бик яҡшы һәм дөрөҫ. Ләкин шул уҡ ваҡытта Себер ханлығының төп халҡы башҡорттар икәнлеген баштарына ла килтермәй (йәки килтерергә теләмәй), Сыңғыҙ хан яулауҙары осорондағы бөтә төрки халыҡтарға ла урыҫтар һ.б. йәбештергән «татар» атамаһын ҡулланып, ысынлап та бөтәһе лә татар булған, тип уйлайҙар, буғай (мәҫәлән, ундағы Әйле башҡорттарын «аялы татарлары» тип яҙалар). Шул танымауҙары арҡаһында улар башҡорттоң яҙма тәүәрихтәрен — шәжәрәләрен ҡулланыуҙан мәхрүмдәр. Һөҙөмтәлә мәсьәләләренең байтағының осо осҡа ялғанмай һәм хатта бер кеше ғүмере оҙонлоҡ осорҙа ла боронғо Башҡортостандың төрлө остарында бер үк заман тәүәрихтәренә кергән атаҡлы Ябынсы (Япанча), Ядкәр, Агиш, Тәүкил кеүек бер үк исемле, ләкин «үҙенә башҡа» һымаҡ һаналыусы шәхестәр йөрөп ята уларҙың яҙмаларында. Ныҡлабыраҡ төпсөнһәк, моғайын, бер үк кешеләрҙер улар?.. Һәм, ғөмүмән, беҙҙең тарихи әҙәбиәттә Себер ханлығы, нуғай урҙалары хандарының, кенәздәренең, мырҙаларының исемдәре төрлө урында төрлөсә һәм бер-береһенә бәйләнешһеҙ, дөйөм бауға теҙемһеҙ рәүештә аталып, бөтөнләй беҙгә, башҡорттарға, ҡағылышһыҙ — ҡайҙандыр күктән килеп төшкән ятбауырҙар кеүек тойола, ә бит башҡорт тарихының ғәзиз йәндәре улар!

Себер тарихы хаҡындағы хикәйәтте баяғы төп-нигеҙҙән — Есипов йылъяҙмаһының тейешле өлөшөн теүәл итеп иншалауҙан башлайыҡ (ул, авторы әйтеүенсә, заманында урындағы шәжәрәләргә һәм аҡһаҡалдар һүҙенә таянып яҙылған).

1. Ишем йылғаһы буйында Мөхәммәт динен тотоусы *Оң* (Он) батша булған. Ябай-ялпы араһынан ҡалҡынып сыҡмыш Сыңғыҙ тигән бер юлбаҫар ул илгә һөжүм итеп, Оң батшаны үлтерә, батшалығын ала. Оң батшаның яҡындарынан берәү Оң батшаның улын Сыңғыҙ үлтереүенән ҡурсалап алып ҡала, улдың исеме —
2. *Тайбуға.* Күпмелер ваҡыт үткәс, батша улының тере ҡалыуы хаҡында Сыңғыҙға еткерәләр, Сыңғыҙ уны хөрмәтләп ҡабул ҡыла, уға кенәзлек дәрәжәһе бүләк итә. Кенәз Тайбуға Сыңғыҙ батшанан һорай: батша ҡайҙа теләһә, ул шунда ғәскәр менән яуға барасаҡ. Сыңғыҙ батша уға ҡоралллы ҙур ғәскәр биреп, уны Иртыш йылғаһы буйлап теләгән бер илде яулап алырға ебәрә. Кенәз Тайбуға Иртыш һәм Обь йылғалары буйындағы халайыҡтарҙы буйһондороп, ҡыуаныс алып ҡайта. Сыңғыҙ батша Тайбуғаның нисек итеп күп халайыҡтарҙы уға буйһондороуын һәм башҡа файҙалар килтерәсәген шәйләп, шан-шөһрәткә күмә уны. Тайбуға Сыңғыҙ батшанан уны үҙе теләгән ерҙә йәшәргә ебәреүен һорай, батша уны ҡәнәғәтләндерә. Тайбуға Тора (Тура) йылғаһы буйына китеп, шунда ҡала ҡора (хәҙерге Төмән), Сыңғыҙин тип атай уны. Тайбуға шул ҡалала күп йылдар йәшәп, шунда үлә. Шунан һуң Тайбуғаның улы —
3. *Хужа* кенәз була. Унан һуң Хужа улы —

4. *Мар*[1] кенәз. Уның улдары *Одер*[2] һәм *Абалаҡ*[3]. Кенәз Мар Ҡазан тарафының Өфөк[4] (Упаҡ) батшаһы (Уаҡҡастың) ҡыҙына өйләнә. Шул Ҡазан тарафының Өфөк батшаһы үҙенең кейәүе Марҙы үлтереп, ҡаланы ала һәм күп йылдар биләп тора шуны. Мар улдары Одер һәм Абалаҡ үҙ әжәлдәре менән үлә. Шунан һуң Одер улы —
5. *Мамат*[5] баяғы Ҡазан тарафынан килмеш һәм Марҙы үлтермеш Өфөк батшаны (Уаҡҡасты) үлтерә лә Сыңғыҙин ҡалаһын емерә, Себер еренә[6] үтеп кереп, Иртыш йылғаһы буйында[7] ҡала ҡора ла ул ҡаланы Себер тип атай — Себер исеме шунан, имеш. Батша шунда күп йылдар йәшәп үлә. Ә Ишем йылғаһы буйындағы уларҙың боронғо батшалығы, шулай итеп, Тора йылғаһы буйына күсә. Мамат кенәздән һуң Себерҙә уның бер туғаны Абалаҡтың улы —
6. *Агиш* кенәзлек итә. Унан һуң Мамат улы —
7. *Ҡасим*[8]. Унан һуң Ҡасим улдары —
8. *Ядкәр, Бикбулат*[9]. Уларҙан һуң Бикбулат улы —
9. *Сәйдәк*[10]...

Дала яғындағы ҡаҙаҡ урҙаһының батшаһы Күсем Мортаза улы ғәскәре менән Себер ҡалаһын яулап, Ядкәр кенәзде тереләй ҡулға ала, ә Бикбулат кенәзде үлтерә, үҙен Себер батшаһы итеп иғлан ҡыла...

Бикбулат улы Сәйдәкте Күсем ҡылысынан ҡотҡарып алып ҡалалар һәм «Бохара еренә» илтеп ҡуялар...

Есипов йылъяҙмаһы шәжәрәһенең теүәллеген самалап ҡарау өсөн, башындағы (Оң хан үлгән йыл — 1202) һәм аҙағындағы (Бикбулат хан үлгән йыл — 1563) даталарға таянайыҡ та урталағы арауыҡты (361 йыл) шәжәрәлә исемдәре теркәлгән быуындар[11] һанына (8) бүләйек: 361:8=45. Тимәк, хандарҙың һәр быуыны уртаса 45 йылда бер тыуған, ә был иһә тарих фәнендә һыналған һәм ғалимдар тарафынан дөйөм ҡабул ҡылынған быуындар араһы дәүмәленә — 25 йылға шаҡтай һыйышмай. Себер ханлығы тарихын өйрәнеүселәр ҙә ошоға ныҡ иғтибар итеп, шулай ҙа сетерекле һанды (оҙон ғүмер сәбәбен) Себерҙең саф ер-һыуы, аҙыҡ-түлек муллығы, һуғыш-ҡырылышһыҙ тыныс тормош менән аңлатырға тырышалар, ләкин барыбер шик ҡала.

Сағыштырып ҡарамаҡҡа шул уҡ заманда, шундай уҡ шарттарҙа һуҙымланған, 1563 йылда Борнаҡ хандың башына еткән Мортаза улы Күсем хандың ошоғаса дөйөм ҡабул ителгән һәм ҡулланылған шәжәрәһен алайыҡ та икеһе өсөн дә уртаҡ арауыҡ (361 йыл) һанын быуындар һанына бүлеп ҡарайыҡ. Күсем хан шәжәрәһенең тарихсылар ҡулланған быуындар теҙмәһе ошолай:

1. Сыңғыҙ. 2. Яусы. 3. Шайбан. 4. Баһадир. 5. Жужи буға. 6. Баҙарғол. 7. Маңҡа Тимер. 8. Бикҡунды. 9. Ғали. 10. Хажимөхәммәт. 11. Мәхмүдүк. 12. Мортаза. 13. Күсем — бөтәһе 13 быуын.

Баяғыса иҫәпләһәк, килеп сыға быуындар арауығы — яҡынса 28 йыл. Есипов йылъяҙмаһына теркәлгән һәм тарихсыларға төп-нигеҙ булып хеҙмәт иткән Оң Тоғорил тоҡомло

---

[1] Мар — ғәрәпсә йылан.

[2] Одер — боҙоп яҙылған Хыҙыр.

[3] Абалаҡ — боҙоп яҙылған Абдаллаһ, Абдул.

[4] Өфөк (Упаҡ) — Көн-Өфө (хәҙерге Өфө).

[5] Мәмәт — урыҫ йылъяҙмаларындағы Мамант-солтан.

[6] Иртыштың көнсығыш ярына.

[7] Тобол тамағына ҡаршы.

[8] Ҡасим — Мамай-Ҡасим йәки Шәйех-Ҡасим йәки Мамай-Нар-Ҡасим.

[9] Бикбулат — ҡушаматы Борнаҡ (Бикбулат-Борнаҡ).

[10] Сәйдәк (Сәйед-әхмәт) — Оң батша тоҡомло Себер башҡорт хандарының аҙаҡҡыһы.

[11] 1. Оң Тоғорил. 2. Тайбуға. 3. Хужа. 4. Мар. 5. Одер. 6. Мәмәт. 7. Ҡасим. 8. Ядкәр, Бикбулат.

Себер башҡорт хандары шәжәрәһе теүәл түгел — дүрт-биш быуын теркәлмәй ҡалған, тимәк. Ошо бушлыҡ бигерәк тә Тайбуға — Мар араһында һәм Одер — Мәмәт араһында һиҙелә. Тәүгеһен әлегә тергеҙеү мөмкин булмаһа ла, һуңғыһын тарихи сығанаҡтарҙан юллап табыу мөмкиндер.

## Кем ул Оң хан?

Баштан уҡ күренеүенсә, легендар Аристей замандарынан уҡ башҡорт ырыу, ҡәбиләләре төп халыҡ — аборигендар булып йәшәгән Себерҙең һуңғы дәүер хандарының шәжәрә башында, күреүебеҙсә, ниндәйҙер серле *Оң* хан тора. Кем ул?

Рәсәй тикшеренеүселәре уның кемлеген һис тә төпсөнөп ҡарамайҙар, сөнки әкиәткә генә хас легендар, хатта ярым мифик образ һанайҙар, буғай. Ләкин уның тәғәйен кем икәнлеге, тарихи шәхеслеге, «ябай-ялпынан сыҡҡан юлбаҫар» Темәсйән тарафынан үлтерелеүе Темәсйән-Сыңғыҙ хан тәүәрихтәрендә ярылып ята. Быны асыҡлауҙан элек, Геродот (IV, 56) замандарында уҡ шул тарафтарҙа «Герр йылғаһы» барлығын, ул Иртыш тамағынан түбәндәрәк Обтың һул яҡ ярынан тармаҡланып сығып, төньяҡ Сосьва йылғаһына барып тоташыуын һәм Герр тармағының һул яғында (Герр илендә) шул һыуға исем биргән Герр ҡәбиләһе йәшәгәнлеген иҫәпкә алайыҡ. Был Герр ҡәбиләһе кешеләре — хәҙерге Башҡортостан республикаһының төньяҡ-көнбайыш районларында йәшәүсе Гәрә (йәки Гәрәй/Кирәй/Керей) башҡорттарының туп-тура алыҫ бабалары булып тора, Сыңғыҙ хан тәүәрихендә улар *кирәйҙәр (кереиты)* тип яҙыла. «Если кереиты — могущественное и многолюдное объединение, еще в домонгольскую эпоху создавшее свое государство на границе с Китаем, — и были *тюрками,* — тип яҙа Р.Г. Кузеев, — нет сомнения и в том, что их движение в XIII веке на запад, вызванное разгромом их государства в 1202 году монголами, происходило в составе войск завоевателей и, следовательно, сопровождалось в самом начале XIII века проникновением и смешением в их среде монгольского компонента..» (Р.Г. Кузеев. Происхождение башкирского народа. М., 1974; 181-енсе бит). Йәғни Кузеев та раҫлай: хәҙерге башҡорт гәрәйҙәре — боронғо Себерҙәге башҡорт кирәйҙәр, улар унда, Ишем йылғаһы буйҙарында, Ҡытайға күрше үҙ дәүләттәрендә йәшәгәндәр; 1202 йылда был дәүләтте Темәсйән (һуңғы исеме Сыңғыҙ хан) емереп, тере ҡалған кирәйҙәр (хәҙерге гәрәйҙәр) Урал аша көнбайышҡараҡ күсенергә мәжбүр булғандар. Тап шул кирәйҙәр дәүләтенең һуңғы ханы Оң хаҡында һүҙ бара ла инде өҫтә килтерелгән Есипов йылъяҙмаһында. Һәм Сыңғыҙ хан тәүәрихендә лә (Лубсан Данзан. Алтан тобчи. М., 1973) ул тап шулай — «Онг-хаган кереитский» (йәғни кирәйҙәр ханы Оң) тип бирелә. Күренеп тора: *Оң* — хәҙергесә *уң* (правое крыло). Нимәнең уң яғы һуң ул, тип тә һис баш ватаһы юҡ, әгәр ҙә ки боронғо һәм бик боронғо Башҡортостан, башҡорт халҡы тарихын төҫмөрләһәк. Йәғни «уң» («оң») — кирәйҙәр ханының атай-әсәй ҡушҡан исеме түгел, ә боронғо Башҡортостан дәүләтендә башҡарған вазифаһының аталышы. Үҙәк Башҡортостан көнәсәһенә (кенәзенә) йәғни баш ҡалабыҙ Көн-Өфө (хәҙерге Өфө) тәхетендә ултырмыш Туҡсаба Ҡаҙансы улына туп-тура буйһонған, дәүләттең уң яҡ (көнсығыш) сигендәге ылыҫтың (улустың) ханы, йәғни сик һаҡсыһы ул, шуға ла уны Оң хан (Уң хан) тигәндәр. Ә атай-әсәй ҡушҡан исеме — Тоғорил; «Үҫәргән тәүәрихе»ндә лә ул «Тоғорил хан» тип атап әйтелә («Ағиҙел» журналы 2000/1; 126-нсы бит). Тап ошо «уң — һул» ҡағиҙәһе буйынса, уның ылыҫының халҡы (ҡоро) булған кирәйҙәрҙе лә уң-ҡор — *уңғар* тип йөрөткәндәр (хәҙерге Уңғар - Бишауыл Уңғар ырыуы башҡорттары). Тап ошоноң һымаҡ уҡ, боронғо Башҡортостандың көнбайыш сигендәге ылыҫ кешеләрен, «һул яҡ» мәғәнәһендә, һуң-ҡор/суң-ҡор — *һуңғар* (хәҙерге мадъяр-венгерҙар) һәм *зуңғар* (монголдар араһында ҡалып монголлашҡан башҡорттар) тип йөрөткәндәр.

«Алтан тобчи» тәүәрихендә лә Есипов йылъяҙмаларындағы ваҡиға: кирәйҙәр иленә Сыңғыҙ хан («Үҫәргән тәүәрихе»ндәге Туҡан хан) ябырылып, Тоғорил Оң ханды үлтерә, ә хандың берҙән-бер улы, йәш үҫмер Нилҡа Санғун, сикәһенә уҡ ҡаҙалып яралана. Әйткәндәй, «Нилҡа Санғун» да хан улының, атай-әсәй ҡушҡан исеме булмайынса, ләҡәбе генә имеш («нилҡа» боронғо төркисә — «зәңгәркүҙ», «санғун» — кирәйҙәр армияһындағы хәрби дәрәжә). Оң хандың бер туған ҡустыһы ла Санғун ләҡәпләнгәнлектән, уларҙы бутамаҫ өсөн, хан улын, күҙҙәренең төҫө буйынса айырып, Нилҡа Санғун тип йөрөткәндәр, булһа кәрәк. Ә атай-әсәй ҡушҡан исеме Есипов йылъяҙмаһында асыҡ бирелгән — *Тайбуға.* Һәм был ике сығанаҡта ла хандың улын үлемдән хандың яҡындарының

береһе ҡотҡарып алып ҡала. Тимәк, Тоғорил Оң хандың Нилҡа Санғун ҡушаматлы улының ысын исеме — Тайбуға...

Әлхасил, Тайбуға солтан, Сыңғыҙ хандан фатихаланып, һуңынан Тора (Тура) исемен алған йылға буйында үҙ ханлығын ойоштора, хан ҡалаһын (тораһын) ҡора. Атаһын Сыңғыҙ хан үлтерһә лә, үҙен һәм ырыуын ярлыҡап, айырым ханлыҡ булып йәшәргә хоҡуҡ биреүе өсөн, баш ҡалаһын Сыңғыҙин тип атауы ла тәбиғи.

Есипов йылъяҙмаларынан күренеүенсә, Тайбуға хан ныҡ ҡартайып, үҙ әжәле менән китә донъянан, Хужа исемле улы ҡала урынына. Ул да имен-аманлыҡта оҙаҡ йәшәп, ҡартайып үлгәндер, моғайын. Әммә Хужа улы Марҙың ханлыҡ осоро хәүефле лә, фажиғалы ла тамамлана. Шуныһын әйтергә кәрәк: Тайбуғанан башлап уҡ, был шәжәрәнең шәхестәренә, моғайын, Сыңғыҙ хандың үҙе үк тарафынан, Башҡортостан хакимдарының иң юғары (император урынындағы) дәрәжәһе — *көнәсә (кенәз)* дәрәжәһе бирелә, ә был иһә дөйөм Башҡортостан көнәсәһенә (кенәзенә) буйһонмау, уның һымаҡ уҡ үҙ аллы кенәз булыу, тимәк. Был хәл, әлбиттә, Башҡортостандың ҡануни кенәзенең зитына ныҡ тейгәндер...

Был осорҙа Тайбуға кенәз тоҡомдары буйһонарға тейешле, Көн-Өфө ҡалаһының хан-тора (йәки Тора, Тура) ҡәлғәһе (кремле) кенәзе булып кем торған икән һуң?

## Тора хан йәки «Өфөк батшаһы» Уаҡҡас

«Үсәргән тәүәрихе»нән билдәле булыуынса, XII быуатта был ҡәлғә тәхетендә атаҡлы баба Төкләҫтең улы Тора кенәз ултырған, тарихта ул Тора хан исемендә билдәле. Ул ултырған Тора ҡәлғәһенең нигеҙе әлегәсә һаҡланған — Өфө (боронғо Көн-Өфө) ҡалаһының «Йәшел сауҡалыҡ» санаторийына йәнәш Ҡариҙел сағылы түбәһендә ул. XII быуатта йәшәгән был Тора хандың ҡәбер кәшәнәһе уның хан йәйләүендә — Өфөгә терәлеп торған Шишмә районының Түбәнге Тирмә ауылы эргәһендә; ул да шулай уҡ әлегәсә һаҡланған, архитектор-белгестәр уны, ысынлап та, XI — XII быуаттар ҡомартҡыһы тип билдәләй (Б.Г. Калимуллин. Башкирское народное зодчество. Уфа, 1978; 114-енсе бит). Боронғо Башҡортостан дәүләтенең ҡоролошо хәҙерге төшөнсәһендә федерация тәшкил итеп, дәүләтебеҙҙең федераль үҙәге Көн-Өфө ҡалаһынан тороп идара ҡылыусы иң юғары хакимдарыбыҙ булған көнәсәгә (кенәзгә) илдең төрлө өлөштәрендәге ылыҫтарҙың (улустарҙың) хандары, ә хандарға — төбәктәрҙең (түбәләрҙән) бейҙәре, мырҙалары буйһоноп торған. Был Әйиләләр шәжәрәһендә ап-асыҡ төҫмөрләнә:

1. Өфө ҡәлғәһен, Дим тамағын Тора хан (ул осорҙа Йеҙекәй батырҙың бер туған ҡустыһы Боҫҡон. — *Й.С.*) биләне.
2. Аҡтүбәне (хәҙерге Ырымбур. — *Й.С.*) Бажман хан (дөрөҫө — Баҫман йәғни Йеҙекәй батыр үҙе. — *Й.С.*) биләне.
3. Тауыт Яйыҡ тамағынан түбән Әлмәтле тауға (хәҙерге Татарстандың Әлмәт районы. — *Й.С.*), Камаға тиклем Жаған биләне. (Жаған хандың ҡәлғәһе, моғайын, хәҙерге Уральск ҡалаһы урынында булғандыр, сөнки шунда Яйыҡҡа ҡойған йылғаның исеме Жаған йәки Чаған. — *Й.С.*).
4. Сары Сабаҡты Баһуман хан биләне.
5. Инйәрҙе Хәким хан биләне.
6. Тубылды Күсем хан биләне.
7. Тораны (Тора тау янындағы Эстәрлетамаҡ?) Урыҫ хан (Уаҡҡас улы Мусаның улы Ырыҫ; уның ейәндәре, көсләп суҡындырылып, урыҫтарҙың Урусов дворян фамилияларын башлаған. — *Й.С.*) биләне.
8. Сим — Яйыҡ араһын Йәнбәк хан биләне.
9. Әй менән Үҙәнде Туҡтамыш хан биләне (Башкирские шежере [филологические исследования и публикации]. Уфа, 1985; 67-нсе бит).

Күренеүенсә, Тора хандан алып (XII быуат) Мортаза улы Күсем ханғаса (XVI быуат аҙағы) заманаларҙың мәғлүмәттәре хандар торған ылыҫтарға бәйләп теркәлгән бында. Шул ылыҫтарҙың хандары ла, төбәктәрҙең бейҙәре һәм мырҙалары ла Үсәргән батшалар шәжәрәһенең (ул «Үсәргән тәүәрихе»ндә шаҡтай тулы бирелә) инсандарынан тәғәйенләнер булған. Шуға күрә Себер ханлығы хандарын дөйөм Башҡортостан тарихы контексында ҡарау ғына дөрөҫтөр.

Шулай итеп, Тайбуғаның улы Хужа, Хужа улы Мар сиратлаша тәхеттә.

Атаҡлы Йеҙекәй батырыбыҙ (Үҫәргән башҡорто) 1416 йылдан һуңыраҡ Ҡырым яғынан тыуған иленә әйләнеп ҡайтып, Бәләкәй Нуғай[12] урҙаһын (баш ҡалаһы Һарайсыҡ) төҙөй ҙә тәхетенә үҙенең атаҡлы улы Нурадинды (эпостағы Мораҙымды) ултырта; үҙе хәҙерге Ырымбур ҡалаһы урынындағы Аҡтүбә ҡәлғәһендә урынлаша, ә Көн-Өфөнөң Тора ҡәлғәһенә, минең самалауымса, үҙенең ғәййәр бер ейәнен — Уаҡкас Нәҙерғол улын тәғәйенләй һәм ул, Уаҡкас, ҡәҙимгесә, Тора ҡәлғәһенә бәйле, Тора хан тип аталып китә; һәм боронғо тәүәрихтәрҙә, Көн-Өфө (Өфө) ҡалаһына бәйләп, Өфөк (Упаҡ, Ивак) хан тип тә яҙып йөрөтәләр уны.

Бына шул Йеҙекәй әйләнеп ҡайтҡан 1416 йылдан һуңыраҡ осорҙа, Есипов йылъяҙмалары буйынса, баяғы Тайбуғаның ейәне тип һаналмыш Марҙың «Өфөк батшаһы» (йәғни Уаҡкас) ҡыҙына өйләнеүе билдәле.

Әммә ошонда ниндәйҙер ки билдәһеҙлек тә башлана, буғай. Сөнки, тарихсылар әлегәсә аса алмаған сәбәптән, бына шул ҡөҙрәтле Тора хан (Упаҡ), йәғни Уаҡкас, ғәскәре менән Урал аша артылып, Сыңғыҙин ҡалаһын баҫып ала, кейәүе Марҙы үлтерә. Сыңғыҙин ҡалаһының исемен Тора тип үҙгәртеп (йылға ла шул тора исемен ала), шунда хан булып ултыра. Фажиғәле ваҡиғаның асылы нимәлә һуң?

Сиселмәҫтәй һорауҙарғы яуапты башҡорт тәүәрихтәренән табабыҙ.

## «Бараж» — Мар-аждаһа икән дә...

Бөгөнгө уҡыусы өсөн иң ҡул етер материалдан — «Юрматы ҡәбиләһе башҡорттары шәжәрәһе»нән башлайыҡ (Башкирские шежере. Уфа, 1960; 27 — 31-енсе биттәр): «Сыңғыҙ хан заманынан ҡалған хандар мәғлүм булһын. Аҫыл Юрматының уғландарынан Туҡал Шәғәли бейҙең ырыуы күп өсөн, барса халайыҡтар бей тип әйтәләр. Борон заманда был ерҙә нуғай (йәғни Үҫәргән башҡорттары. — *Й.С.*) ине. Зәй, Шишмә тигән ерҙәрҙә һәр тарафтан күсеп йөрөрҙәр ине. Бер ҙә көтмәгәндә ул ерҙә *аждаһа йылан* пәйҙә булды. Бер нисә-көнләк ерҙән ятыр ине. Быға күп йылдар үтте, уның менән *һуғыш ҡылдылар.* Күп халайыҡ һәләк булды. Шунан һуң ул йылан ғәйеп булды. Халайыҡ аманда ҡалды. Ул заманда Әмәт Хәмәт тигән хандың ҡулы аҫтында торҙолар».

Инде 1824 йылда Ҡазанда китап булып ташҡа баҫылып сыҡҡан «Әхүәл Чыңғыз хан вә Аҡсаҡ Тимер» (халыҡ телендә «Сыңғыҙнамә») тәүәрихенең «Аҡсаҡ Тимер дастаны» бүлегенә күҙ һалып, иң элек ундағы бер тарихи кәмселекте — тарихи Булат-Тимерҙе тарихи Аҡһаҡ Тимергә алмаштырып бутауҙы күрһәтеп китәйек. Сөнки унда Аҡһаҡ Тимерҙең, Болғарҙы һәм Бүләрҙе тамам ҡыйратып, Болғар ханы Ғабдулланы үлтереп китеүе әйтелә. Ә был иһә ваҡиғаның теүәл йылы һәм геройҙары билдәле тарихи факт: болғар иленә был һәләкәтте 1376 йылда, Аҡһаҡ Тимер түгел, ә Алтын Урҙа ханы Булат-Тимер килтерә, ә 90-ынсы йылдар аҙағында Аҡһаҡ Тимер ике тапҡыр Башҡортостанға ябырылғанында иһә Болғар тамам емерек хәлдә ята һәм ул унда һуғылып тормай. Тимәк, алдараҡ беҙгә кәрәк буласаҡ бер дата-таяныс табылды — 1376 йыл. Шул осорҙа Болғарға күрше Биләр ҡалаһында башҡорт бейҙәре (биләре) йәшәгән, шуға күрә ул ҡалаға Биләр (йәғни бейҙәр) исеме бирелгән. Ә шуға тиклем ул яҡтарға башҡорттарҙың күсенеп килеүенең төп сәбәбе — тап баяғы Юрматы башҡорттары шәжәрәһендә яҙылғанса: «Бараж[13] халҡының ул замандағы боронғо төп йорто ошбу Зәй (йылғаһы) тамағында булыр ине. Алыптар заманы ине. Бер Бараж тигән аждаһа *йылан* килде, ул шәһәрҙең халҡына көслө зыян килә башланы. Сығып аждаһа менән һуғыштылар, еңә алманылар. Ахыры үҙҙәре шәһәрҙән сығып ҡастылар. Болғар шәһәре янына барып, Бүләр һыуының өҫтөнә (ярына) йорт-шәһәр һалдылар. Ул шәһәрҙәренә һәм Бүләр тип атанылар. Шул сәбәптән халҡын Бараж халҡы тип йөрөттөләр. Орандары “Бараж” ине».

---

[12] *Ул замандарҙа «нуғай» тип бүре-этҡә табыныусы Үҫәргән башҡорттарын атайҙар.*

[13] *Бар-аж — бар-аждаһа/мар-аждаһа тигән һүҙҙең үҙгәреше булһа кәрәк.*

Күренеүенсә, Башҡортостан көнсығышынан көнбайышына Бар-аж(даһа) йыландың зәхмәтенән ҡасып килгән ҡәбилә башҡорттарын был яҡтарҙа «Бар-аж йылан халҡы» тип йөрөтә башлайҙар һәм ул аҙаҡ башҡорттоң хәҙерге Йылан, Бүләр һ.б. ырыуҙарына әүерелә.

Ләкин әкиәти һымаҡ күренгән яуыз «Бар-аждаһа йылан» артында, һис әкиәти зат түгел, ә реаль кеше торғанлығы һис кенә лә шик тыуҙырмай. Ул, минеңсә, баяғы Есипов шәжәрәһендәге ғәрәпсә «йылан» мәғәнәле Мар исемле ханыбыҙ — Сыңғыҙин ҡалаһының аждаһа йыландай яуыз хакимдары, йәғни Көн-Өфө-Тора кенәзе «Өфөк»төң (Уаҡҡастың) бер туған кейәүе үҙе булырға тейеш. Ул хан, моғайын, нәфсеһенә бирелеп, ҡатынының йорто Көн-Өфө-Тора биләмәләрен дә үҙенең милке итеп һанай башлағандыр һәм ҡайныһы Өфөк (Уаҡҡас) кенәздең иленә ябырылғандыр ғәскәре менән. «Йылан» мәғәнәле Мар исемен «бар-аж йылан» (аждаһа) итеп ҡабул ҡылған, булһа кәрәк, ябай халыҡ. «Бараж йылан» менән һуғышта еңелеп, көнбайышҡа — Зәй һәм Шишмә буйҙарына күсеп китеүҙәре лә аңлашыла. Ләкин ғәййәр Өфөк (Уаҡҡас) кенәз үҙенә буйһонмай зыян килтергән кейәүе Мар ханға ҡаршы ҡәтғи саралар күрә — уның Сыңғыҙин ҡалаһын баҫып алып, башбаштаҡ кейәүен үлтереп, урынына үҙе Себер ханы булып ултыра, ҡала исеме «Сыңғыҙин»ды үҙенең батшалыҡ ләҡәбе Тораға алмаштыра. Ә Көн-Өфө-Тора ҡалғаһенә кенәз итеп бөйөк улдарының береһе Мусаны ултырта...

## Мар улдары Хыҙыр, Абдул

Өфөк (Уаҡҡас) хан ҡулынан кейәүе Мар баҡи донъяға күскәс, Марҙың сабый йәштәге ике улы, Есипов йылъяҙмаһында исемдәре боҙоп яҙылған Одер менән Абалаҡ — урыҫтың Холмогор йылъяҙмаһындағы Хидырь (йәғни Хыҙыр) менән Абдул (йәғни Абдаллаһ) иҫән ҡалып, мәрхәмәтле ағалары — Уаҡҡастан һуң үҙ сиратында урыҫтар өсөн «Өфөк (Ивак) хан»ға әүерелмеш Муса кенәз тарафынан тәрбиәгә алынып, аҫырап үҫтерелә.

Мар улы Хыҙыр йәштән үк хәрби эштәргә маһир булып сыға һәм Муса кенәз хакимлыҡ ҡылған Көн-Өфө-Тора дәүләтенең иң ҙур ғәскәри башлығы булып өлгөрә. 1357 йылда Алтын Урҙа дәүләтенең Йәнбәк ханы үҙенең Бирҙебәк тигән өлкән улы ҡулынан үлтерелеп, нәҫел-нәсәптәре араһында байтәхет өсөн үҙ-ара һуғыш-ҡанҡойош, анархия башланғас, Хыҙыр исеме Башҡортостандың «полководец»ы сифатында урыҫ йылъяҙмаларында сағыла.

Билдәле булыуынса, 1357 йылдың йәйендә атаһының башына еткән шул Бирҙебәк үҙенең бер туған ун ике ҡустыһын да дөмөктөрөп, тәхеткә менеп ултыра. Ләкин хакимлығы оҙаҡҡа бармай: әллә үҙ әжәле менән, әллә кеше ҡулы аша, 1359 йылдың йәйендә үк донъя ҡуя, урынына үҙенән һуң улы ҡалмағанлыҡтан, Алтын Урҙала яман бола ҡубынып, Ҡулпа тигән кемдер тәхеткә ултыра. Тик шул уҡ йылында Ҡулпаны ла үлтереп, Науруз тигән берәүҙе хан ҡылалар.

Болғансыҡ һыуҙан балыҡ тоторға теләүселәр Иҙел аръяғы — Яйыҡ яғы Башҡортостанда ла була, әлбиттә. Холмогор йылъяҙмаһында теркәлеүенсә, 1360 йылда Науруз хан да үлтерелеп, батшалыҡ тәхетенә баяғы Муса кенәзебеҙҙең яу башлығы Хыҙыр менеп ултыра. Н.М. Карамзин үҙенең атаҡлы тарихында (История государства Российского, том IV, глава XII, стр. 176 — 177) киңерәк мәғлүмәт биргән: «Мятежи в орде. Царство кипчакское явно клонилось к падению: смятение, измены,
убийства изнуряли внутренние силы. Один из *полководцев,* именем *Хидырь,* кочевав за рекою Уралом (Башҡортостан. — *Й.С.*), Пришел на
Берега Волги, обольстил вельмож ордынских, убил Навруза, царицу Тайдулу, и сделался великим ханом (Алтын Урҙа ханы була. — *Й.С.*)...

1361 год. Но Хидырь уже плавал в крови своей, убиенный сыном Темирхожею. Сей злодей царствовал спокойно только шесть дней; в седьмой открылся бунт: *темник Мамай,* сильный и грозный, возмутил орду, умертвил Темирхожу, перешел с луговой (Башҡортостан яғынан. — *Й.С.*) на правую сторону Волги и назвал ханом какого-то *Абдула»...*

Урыҫ тарихсыларының был «ниндәйҙер Абдул» тип атаған кешеһе беҙҙең өсөн һис тә ниндәйҙер ҙә, билдәһеҙ ҙә зат түгел — Мамай тиклем Мамай билдәһеҙ ҡара һөйәкте һис кенә лә хан тәхетенә ултыртмаҫ — уның өсөн ысын хан исеменән хакимлыҡ ҡылыу төп шарт бит. Соҡсоноборaҡ ҡараһаң, үлтерелгән Мар хандың баяғы икенсе улына барып юлығаһың — уның

исеме урыҫ йылъяҙмаларында «Абалак» тип тә, «Абулак» тип тә яҙылған һәм һуңғыһы ысынында Абдулаһ (Абдул) икәнен ҡыйынлыҡһыҙ шәйләйһең. Күрәһең, Мамай батырыбыҙҙың төтөнө тура йөрөгән — Алтын Урҙа тәхетенә үҙ башҡортон — Себер ханы тоҡомон килтереп мендергән.

Абдул хандың артабанғы яҙмышы билдәле түгел, әммә ул да фажиғәле үлгән (үлтерелгән) булһа кәрәк. Йәшләй етем ҡалған Агиш менән Аласағыр (Ағалаҡ) исемле улдарын уларҙың ҡартәсәһе (Уаҡкас ҡыҙы) яғынан бер туған олатаһы Муса (Уаҡкас улы) аҫырап үҫтерә. Аласағыр (ҡаҙаҡса Алашағыр) үҙенең атаҡлы өс туған ағаһы Мамай-Нар-Ҡасим ярҙамында Көнсығыш Себер далаларындағы аҙып-туҙып йөрөүсе аҙай ҡаҙаҡтары ҡәүемен бер ҡорға укмаштырып, хан булып ултыра; ҡаҙаҡтар ул ханлыҡты хандың исеме менән Алашағыр урҙаһы тип йөрөтәләр, аҙаҡ ул Алаш-Урҙа булып танылa. Был осорҙа Себер тәхетендә Хыҙыр улы Мәмәт (урыҫ йылъяҙмаларындағы Мамант-Солтан, Марҙың ейәне) ултырып, вафатынан һуң Ҡасим (Ҡасай) исемле улы хан булып ҡала. Был хан бик тә тәүәккәл, ҡыйыу, дыуамал булып танылғанлыҡтан, башҡорттар уны, донъяны ватып-емереп йөрөүсе боронғо бабаһы Мамай ханға (1480 йыл үлтерелгән) оҡшатып, буғай, “Мамай-Ҡасим” тип, ә баяғы Алаш-Урҙа ҡаҙаҡтары иһә, дыуамал нар-дөйә атанылай (айғырылай) күреп ололап, “Нар-Ҡасим”, “Нар-бәк Ҡасим”, “Нарыҡ Ҡасим” тип тә ләҡәпләйҙәр, шуға күрә лә уның өлкән улы Сураны урыҫтар “Чюра Нарыков” тип яҙғандар. Ә был әҫәрҙә уны, Мусаның үҙ улы Мамай мырҙа менән бутамаҫ өсөн, Мамай-Нар-Ҡасим тип алдым.

Ул заманда бер яҡтан Төркиә — Ҡырым — Ҡазан берләшмәһе, икенсе яҡтан Рәсәй — Нуғай Урҙаһы башҡорттары араһында ҡаршылыҡ тыуып, ике яҡ та боронғо Үҫәргән биләмәһе Әстерханды (Үҫәргән батшалар шәжәрәһендәге Баба-Төкләҫтең зираты шунда булып, хәҙерге заман караптар төҙөү заводының бинаһы аҫтында ҡалған) үҙҙәренең ҡулы аҫтында тотоу өсөн көрәш алып бара, йыш ҡына ул ҡанлы бәрелештәргә килтерә. 1530 йылда Ҡырым ханы Мөхәммәт-Гәрәйҙең улы Ислам-Гәрәй башҡорттарҙың (Нуғай Урҙаһының) бойондороҡлоһо булған Әстерханды баҫып алып, тәхетенә менеп ултырғас, ҡаны ҡыҙышҡан Мамай-Нар-Ҡасим үҙенең өс туған ҡустыһы Агишты (Агиштың ошоғаса, мәҫәлән, 1521 йылдан алып, Әстерханда Хөсәйен хандың бәкләрбәге, йәғни прембер-министры булып хеҙмәт иткәнлеге күренә) Себер тәхетендә хан итеп ҡалдырып, Иҙел тамағына етди һуғыш сәфәренә ҡуҙғала. Бер ынтылыуҙа уҡ Әстерханды ҡырымдарҙан тартып ала, Ислам-Гәрәйҙе ҡыуып ебәреп, хан тәхетенә үҙе ултыра. Шул уҡ йылда Мәскәү кенәзе Василий ҙа ҡуҙғалып, Ҡазан ханлығын йығырға бик күп ғәскәр ебәргәс, Ҡазан ханы Сафа-Гәрәй, ярҙам һорап, нуғай урҙаларына ла, Әстерханға ла мөрәжәғәт итә бер юлы. Мәскәү менән тығыҙ берлектә йәшәгән Ҙур Нуғай Урҙаһы (баш ҡалаһы Көн-Өфө) кенәзе Исмәғил иһә Сафа-Гәрәйҙең үтенесен кире ҡаға, әммә уның бер туғаны — Бәләкәй Нуғай Урҙаһы (баш ҡалаһы Һарайсыҡ) хакимдары Йософ мырҙа, Әстерхан ханы Мамай-Нар-Ҡасим менән берлектә, урыҫтарға ҡаршы Ҡазанға ярҙам ҡулы һуҙалар: Мамай-Нар-Ҡасимдың өлкән улы Сура батыр етәкселегендәге ун меңлек һәм Бәләкәй Нуғай Урҙаһынан был юлдарҙың авторының туп-тура бабаһы Ябынсы Яҫауыл (урыҫ йылъяҙмаларының береһендә ул “Яглыч-князь” тип теркәлгән) башлығындағы атлы ғәскәр (иҫәбе билдәһеҙ) юлландырыла, һөҙөмтәлә урыҫтар Ҡазанды алыуҙан төңөлөп кире борола. Шул китеүҙән Сура батыр менән Ябынсы Яҫауыл үҙҙәренең ғәскәрҙәре менән бергә Ҡазан ханлығында хеҙмәттә ҡалып, тарихта ла мәғлүмдәр.

Шуны ла әйтергә кәрәк: 1530 — 1532 йылдарҙағы Әстерхан ханы Мамай-Нар-Ҡасим Мәмәт улын урыҫ тарихсылары уға тиклем күп йылдар элек Оло Урҙа (элекке Алтын Урҙа) ханы булған һәм Әстерханда йәшәгән, 1490/1491 йй. үлтерелгән Ҡасим Мәхмүт улы менәнме, әллә 1521 йылда башҡорттар (нуғайҙар) менән ҡанлы алышта дөмөктөрөлгән ҡаҙаҡ ханы Ҡасим менәнме бутайҙар. Башҡорт ханы Мамай-Нар-Ҡасим был юлы үлтерелмәгән, ә, күп тә тормай, Ҡафказ сиркәштәре тарафынан ҡыуылып, 1532 йылда уның урынына Әстерхан тәхетенә Аҡкүбек Мортаза улы (1480 йылда үлтерелгән Алтын Урҙа ханы Әхмәттең ейәне) ултыртыла. Мамай-Нар-Ҡасим Себерҙәге тәхетенә ҡайтып китә — шуның менән баяғы өс туған ҡустыһы Агиштың да ҡыҫҡа ваҡытлы Себер ханы булыуы ослана, Әстерханға хеҙмәткә йүнәлә ул (бәктәр башлығы булып).

1533 йылда Әстерхан хандар шәжәрәһенән Абдрахман хан тәхеткә ултырғас, ул саҡтағы Бәләкәй Нуғай Урҙаһы кенәзе Сәйет-Әхмәт йәки “Сәйдәк” менән уның аралары боҙолошоп, 1536 йылда һуғыш башлана. Шуның шауҡымынан Нуғай Урҙаһында үҙ-ара низағ ҡубып, көстәр икегә бүленеп, Абдрахман хан яҡлы Агиш, Аласағыр ғаиләләре Әстерханға ҡаса, был төркөмдә

Аласағыр мырҙа, Ҡолдәүләт мырҙа, Сүнсәләй мырҙа, Һары мырҙа (Агиш улы) — бөтәһе 30 ғаилә була. Мамай-Нар-Ҡасим (йәки Шәйех-Мамай) был ыҙғышта Сәйет-Әхмәт яғын ала (һуңғараҡ ҡаршы китһә лә). 1537 йылдың октябрь аҙағында Мамай-Нар-Ҡасим етәкселегендәге башҡорт-нуғайҙар Әстерханды ала, Абдрахман ханды тәхетенән ауҙарып, урынына уның ейәнен — Ҙур Нуғай Урҙаһы кенәзе Исмәғилдең һеңлеһенең улы Дәрүиш-Ғалиҙы хан (1537 — 1539) итеп ултырта. Агиш, Сүнсәләй мырҙалар Ҡазанға ҡаса, шунда хеҙмәткә яллана.

Тарихта соҡсонған һайын, нығыраҡ шул асыҡлана: тарихсыларыбыҙ тарафынан ошоғаса бер-береһенән Ҡытай стеналары менән айырып йөрөтөлгән, бер-береһенә ете ят итеп күрһәтелгән нуғай урҙалары, Себер ханлығы, Әстерхан ханлығы һәм Оло Урҙа (элекке Алтын Урҙа) һәм күпмелер дәрәжәлә Ҡазан ханлыҡтары бер-береһе менән тығыҙ бәйләнештә йәшәгән, әйтелгән ханлыҡтарҙың тәхеттәрендә күпселеген Үсәргән (боронғоса йәткәндә *нугай*) батшалар шәжәрәһенән сыҡмыш хандар һәм кенәздәр ултырған. Шуның бер килке миҫалын өҫтәрәк бәйән иттек, артабан китәйек инде.

Бишенсе быуын Себер ханы, һуңынан Алтын Урҙаның ханы Хыҙырҙың *Мамант (Мәмәт, Мамат)* тигән улына ла, атаһы Хыҙыр кеүек үк, Алтын Урҙа тарихының тап боронғо Мамай ханыбыҙ ҡалҡып сыҡҡан осоронда һәм уға бәйле рәүештә, хан тәхетенә ултырыу насип була. Сөнки ғәййәр Мамай батырыбыҙ 1370 — 1371 йылдарҙа мәрхүм Хыҙырҙың артынан тәхеткә ултырмыш ҡустыһы Морат хандың да, унан һуңғы Ғәзиз хандың да баштарына етеп, Иҙелдең уң яғындағы шул Алтын йәки Һарай урҙаһын һәм Иҙелдең һул яғындағы үҙенең башҡорт-Нуғай Урҙаһын (Башҡортостанды) берләштерә лә, Хыҙыр хандың бәлиғ булмаған улы баяғы Мамант солтанды (урыҫ йылъяҙмаларындағы Мамант-салтанды) хан итеп күтәреп (1370 й.), уның исеменән хакимлыҡ ҡыла башлай ҡитғала. Оло яуҙары менән урыҫ илдәрен ҡаҡшатып йөрөгән батырыбыҙҙың шанлы ғүмере 1380 йылда хыянатсы әрмәндәр ҡулынан өҙөлә, Мамант хан да Алтын Урҙа тәхетендә оҙаҡ ултырмай, буғай (күпме йәшәгәнлеге, үлгән йылы билдәһеҙ). Унан ҡалған уланды ла Муса йорто һыйҙыра үҙенә; ул, буласаҡ Мамай-Нар-Ҡасим йәки шәйех-Ҡасим, «Үсәргән тәүәрихе»ндә Мамай Ҡасим тип теркәлһә, урыҫ йылъяҙмаларында «йәш Мамат-салтан» исемендә билдәле. Был улан да йәшлегенән үк һуғыш эшенә ныҡлап керешеп, әленән-әле урыҫтарға һөжүм итеп, ҡалаларын ватып-емереп йөрөй. Шундай һуғыштарының уңышһыҙ бөткән береһе Никонов йылъяҙмаһына теркәлгән: «1400 г. В пределах Червленого Яру в караулех возле *копор* у Дону князь великий Олег с Пронским и князи с Муромским и Козельским избиша множество татар, и царевича *Мамат-салтана **яша*** и иных князей ординских» (Н.М. Карамзин, т. V, гл. II, 320-нсе бит). Беҙҙең өсөн бик мөһим был һөйләмгә, беренсенән, башҡорттоң ике һүҙе («күпер», «йәше») шул килеш кереп киткән; өҫтәрәк телгә алынған, малай ғына сағында уҡ ғәййәр Мамай батыр булышлығында бөйөк Алтын Урҙа ханы булған Мамант менән уның ошо улы Маматтың исемдәре бик оҡшаш, урыҫ ҡолағы өсөн бер-береһенән айырғыһыҙ булғанлыҡтан, йылъяҙмасы һуңғыһын маматтарҙың «йәше» тип асыҡлап айырымлай; икенсенән, уны сифатлаусы «царевич», «салтан» һүҙҙәре йәш Маматтың ысынлап та баяғы Мамант хан улы икәнлегенә шик ҡалдырмай.

Шулай итеп, баяғы шәжәрәләге Мар һәм Бикбулат исемдәре менән сикләнгән билдәһеҙ арауыҡтың быуындар һаны (5) асыҡланды: 1. Мар. 2. Хыҙыр. 3. Мамант. 4. Мамат йәки Мамай Ҡасим. 5. Бикбулат.

Күсем хан шәжәрәһендәге һәр быуындың уртаса һуҙымын — яҡынса 28 йылды — шул бишкә ҡабатлаһаҡ, килеп сыға Марҙан алып Бикбулатҡа тиклемге 140 йыл. Шуны һуңғы сик — Бикбулат үлтерелгән 1563-тән 140-ты алып ташлаһаҡ, табыла яҡынса һан 1423 — Мар хандың үлтерелгән яҡынса йылы һәм бөтәһе лә үҙ урынына ултыра, осо осҡа ялғана.

Шулай итеп, тап Есипов яҙғанынса, Хыҙырҙың улы йәғни Мар ейәне үҫеп етеп, үҙенең ҡануни Себер хандары тоҡомо икәнлеген иҫенә төшөргән дә ҡартатаһы Марҙы яҡынса 1423 йылда үлтереүсенең йәғни үҙенең олатаһы Уаҡҡастың башына еткән һәм, Уаҡҡас ултырған Тора (хәҙерге Төмән) ҡалаһының көлөн күккә осороп, Иртыш аръяғында үҙенең Үсәргән башҡорттарының хоҙайы исемендәге *Әсә-бүре,* ә ҡыҫҡартып әйтелештә *Сәбүр* (Себер) ҡалаһын ҡороп, хан тәхетенә менгән. Датаһы ла билдәле — Блез де Виженер тигән француз сәйәхәтсеһенең 1573 йылда Парижда нәшер ҡылынған һәм урыҫсаға тәржемәһендә «Описания польского королевства и порубежных с ним стран» тигән китабында ул:

«Четвертая орда, новейшая по времени, возникшая позже всех названных, *Оккасийская или Ногайская,* еще недавно отделившаяся *от Заволжской,* ибо после того, как один из подданных великого хана *Оккас* (Уаҡҡас. — *Й.С.*), личность чрезвычайно мужественная и отважная, был казнен (баяғы үҙ ейәне Мамант хан тарафынан. — *Й.С.*), его сыновья, в количестве 30, отделились от Заволжцев (Алтын Урҙанан айырылғандар. — *Й.С.*) и удалились в окрестности Сарайской крепости около ***1450*** года. В короткое время род их до того размножился и усилился, что теперь это самая многолюдная из всех орд. Живут они севернее других, в более холодной стране (Башҡортостанда. — *Й.С.*) в соседстве с Московией (Яуыз Иван Ҡазан ханлығын алғас, Башҡортостан ысынлап та «московия»ға сиктәш булып ҡала. — *Й.С.*) На восточной ее границе... потомки Оккаса поныне господствуют над ногайцами, которые не знают еще употребления монеты; вся их торговля состоит в обмене рабов, скота и лошадей» (История Татарии в материалах и документах. М., 1937; 83 — 84-енсе биттәр).

Тимәк, Көн-Өфө-Тора һәм аҙаҡ Себер-Тора ханы Уаҡҡас бабабыҙ яҡынса 1450 йылда ҡатил ҡылынған.

Ә 4-енсе быуын Мамат йәки Мамай Ҡасимға килгәндә, был ғәййәр егет, баяғы Юрматы башҡорттары шәжәрәһенән асыҡ күренеүенсә, шул ҡәбиләнең Сәсле Дәрүиш (йәки Дервиш-Али) бей ҡыҙына өйләнә, шул никахтан ике ул тыуа: Бикбулат (ҡушаматы Борнаҡ) һәм Ядкәр. Сәсле Дәрүиш, үҙенең бер бөртөк тә улы-ҡыҙы булмағанлыҡтан, ике малайҙы сабый саҡтарынан уҡ үҙенә алып, аҫырап үҫтерә. Малайҙарҙың өлкәненең «Борнаҡ» ҡушаматына ҡыҙыҡлы аңлатма бар: «Борнаҡ» тип уны шуның өсөн атанылар: һис бер улы-ҡыҙы юҡлыҡ сәбәптән, бороно аҡ аттың ҡуйынына һалып, ат исеме[14] бирҙеләр. Аталары — нуғай (Үҫәргән башҡорто. — *Й.С.*), йәш ваҡытында вафат ине. Сәсле Дәрүиш бейҙең ҡулында үҫкәндәр ине...»

Марҙың икенсе улы Абдулдың күпмелер ваҡыт Алтын Урҙа ханы булыуын яҙғайныҡ инде. Абдулдан Агиш, Ағалаҡ (Аҡсағыр) исемле ике уғлан ҡалыуы ла билдәле.

Әйтеп үтеүебеҙсә, Мар хандың ейәне — Себер ханы Мамант үлгәндән һуң, ҡыҫҡа ғына ваҡыт тәхеттә Абдул (Абалаҡ) улы Агиш ултырып ала, аҙаҡ уны Әстерхан хеҙмәтендә һәм Ҡазан бейе сифатында күрәбеҙ...

## Башҡорт һәм урыҫ араһы

XV быуаттың һуңғы яртыһында Алтын Урҙа ханлығы, урыҫ кенәздәренең һәм Ҡырым хандарының берләшкән һөжүмдәренән ҡаҡшап, тарҡала һәм ваҡлана башлай, Башҡортостанға уның һәм Ҡазан ханлығының баҫымы йомшара төшә; башҡорт (нуғай) кенәзлектәре көсәйеп, Рәсәйҙең ҡан дошмандары булған Алтын Урҙаға һәм Ҡазанға һөҙөмтәле һөжүмдәр ҡыла башлай. Хатта ғәмәлдә Алтын Урҙаның башына етеүсе лә шул уҡ башҡорттар була:

«1480. И Приде на безбожного царя Ахмута (Әхмәт хан, тәхеттә 1465 — 1480. — *Й.С.*) Из Заволжья (йәғни Башҡортостандан. — *Й.С.*) *Ногаевичь князь Иванчя* (Өфөнсә, Өфө кешеһе тигән һүҙҙең боҙолошо. — *Й.С.*), нагайский князь, и самого уби, и царевичи же, дети его, убиша, а дочь его взя, и орду распустоши, и полон весь за Волгу переезе в нагаи (Башҡортостанға. — *Й.С.*)».

«Нуғай кенәзе Өфөсө» тигәнде иҫәпкә алып, Н.М. Карамзин (т. VI, гл. III, 264 — 265-енсе биттәр) килтергән Ростов, Никон, Ҡазан йылъяҙмасыһы йылъяҙмаларынан барлайыҡ. Тәүге өсөһөндә Әхмәтте уның ҡәйнеше — нуғай мырҙаһы Ямғырсы үлтергәнлеге әйтелһә, Архангелдыҡы шул ваҡиғаны ентеклерәк тасуирлай: «Тое же зимы слышав царь Ивак шибанский[15], что царь Ахмат идет с Руси, а воевал землю Литовскую, полону и богатства безчисленно, и Приде царь Ивак в нагаи, а с ним силы 1000 казаков, и взем с собою шурью свою (йәғни ҡайнаға-ҡәйнештәрен. — *Й.С.*) из нагаи, Мусу мырзу, да Ямгурчей мырза, а с ними силы 15000 казаков, и перевезеся Волгу на горную сторону, а уже осень, и пойде на переем на Ахмата, и

---

[14] *Башҡортта ғәзиз баланы, әжәлдән ҡурсалау өсөн, ат йә эт ҡуйынына һалып, ат йә эт исеме (Этбай, Эткол, Этйеймәҫ һ.б.) биреү йолаһы булған.*

[15] *Шибанский — Шәйбәни хан тоҡомо тигән һүҙ, Себер ханлығын яңылыш шулай атайҙар.*

перенял след его за Доном и пойде после Ахмата по вестем, и как Ахмат разделился с своими салтаны, на зимовище Приде, и стал зимовати, расплощася; а царь Ивак Приде на него с силою своею безвестно с мырзами, генваря в 6 день (1481), на утре изнаровяся, а царь Ахмат еще спит, а царь Ивак сам вскочи в белу вежу (аҡ тирмәгә. — *Й.С.*) цареву Ахматову и уби его своими руками, а силы (ғәскәрҙәр. — *Й.С.*) межи собою не билися, а шибаны с нагаи начаша Ахматову орду грабити меж Доном и Волгою, на Донцу на малом близ Азова; и стал царь Ивак 5 дней на Ахматове орде и пойде прочь, а ордобазар (урҙа баҙарын. — *Й.С.*) с собою поведе в *Тюмень* не грабя, а добра и скота и полона литовского безчисленно поимал, и за Волгу перевел. Того же лета царь Ивак послал Чюмгура князя к вел. князю Ивану Васильевичу и к сыну его с радостию, что супостата твоего есми уби царя Ахмата; и кн. вел. посла Ивакова чествовал и дарил, и отпусти ко царю с честию, а царю Иваку шеть послали».

«Нуғай кенәзе Өфөсө», Төмәндән килгән «царь Ивак шибанский» исемдәре артында «Өфөсө» Муса кенәз йортонда тәрбиәләнгән һәм Себер (Төмән) тәхетенә Өфө тарафынан тәғәйенләнеп, шул уҡ Өфөк (Ивак) ләҡәбен йөрөткән башҡорт ханы шәйех Мамай-Ҡасим йәки Мамай-Нар-Ҡасим шәхесе фашлана. Дөрөҫ, Мәскәү кенәзенә ебәргән хитапнамәләрендә ул үҙен Яусы (Дяусы) улы Шибан хандың Ибраһим тигән улымын, тип, Сыңғыҙ хан шәжәрәһенә бауланып шапырына, әммә был төптө ялған, фәстереү, сөнки Сыңғыҙ хандың улы Яусы (1227 й. үлгән) хандың улы Батый хан менән бер туған Шибан (Сыңғыҙ ейәне) бер нисек тә XV быуат аҙағы кешеһенең атаһы була алмай. Ә ҡалғаны барыһы ла Мамай-Нар-Ҡасимдың тәржемәи хәленә, ҡаты ҡылыҡтарына тура килә.

XV быуаттың икенсе яртыһында Башҡортостандың Ҡазан менән дә, Мәскәү менән дә мөнәсәбәттәре киҫкенләшә. Сөнки Мәскәү таҡмағына бейемәгән, Ҡазан ханлығының үҙ аллылығы өсөн ныҡ көрәшкән ул заман Ҡазан ханын, башҡорт Туҡтамыштың тоҡомо Илһам ханды, Ҡазандың Мәскәү яҡлы бейҙәре һәм Мәскәү шымсылары 1487 йылдың 9 июлендәге бер ҙур мәжлестә эсереп иҫертеп, заманаһының тарихсыһы яҙыуынса, «һарайына оҙатабыҙ, тигән булып, арбаға һалып алып киткәс, шул кистә үк Мәскәүгә оҙаттылар» (Герберштейн С. Записки о московских делах. Спб., 1908;145-енсе бит), йәғни ханды, аяҡ-ҡулын бығаулап, бөтә ғаиләһе менән бергә хыянатсыларса уның хас дошманы ҡулына һатып ебәрәләр. Был иһә Илһам хандың Башҡортостандағы туғандарына ауыр рәнйеү, ҡайғы-хәсрәт килтерә. Н.М. Карамзиндың (том VI, гл. IV, 116-нсы бит) бәйән итеүенсә: «Несчастная судьба Алегама оскорбила шибанских и ногайских владателей, связанных с ним родством; царь Ивак (Өфөк, йәғни ул саҡтағы Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим. — *Й.С.*), мурзы Алачь (Аласағыр. — *Й.С.*), Муса, Ямгурчей и жена его, Прислали в Москву грамоты, убеждая в них Иоанна освободить сего пленника. Ивак писал к великому князю: «Ты мне брат: я государь бесерманский, а ты христианский. Хочешь ли быть в любви со мной? Отпусти моего брата, Алегама. Какая тебе польза держать его в неволе? Вспомни, что ты, заключая с ним договоры, обещал ему доброжелательство и Приязнь»... Послы ногайские желали еще, чтобы купцы их могли свободно Приезжать к нам и торговать везде без пошлин. Государь велел объявить им следующий ответ: «Алегама, обманщика и клятвепреступника, мною сверженного, не отпускаю; а другом вашим быть соглашаюсь, если царь Ивак казнит разбойников, людей алегамовых, которые у него живут и грабят землю мою и сына моего, Магмет-Аминя (үҙе тәхеткә ултыртҡан Ҡазан ханы Мөхәммәтәминде. — *Й.С.*); если возвратят все похищенное ими и не будет впредь терпеть подобных злодейств». В ожидании сего требуемого и удовлетворения Иоанн задержал в Москве одного из послов, отпустил других, и велел, чтобы ногайцы ездили в Россию всегда через Казань и Нижний, а не мордовскою землею, как они Приехали...

Орда ногайская, кочуя на берегах Яика и близ Тюмени, имела разных царей и сильных мурз или князей владетельных; называясь их другом, Иоанн говорил с ними языком повелителя; дозволил князю Мусе, внуку[16] Эдигееву и племяннику Темирову (Ҡотлоҡ-Тимер. — *Й.С.*), выдать дочь свою за Магмед-Аминя, но не велел последнему выдавать сестры за сына мурзы нагайского, Ямгурчея, коего люди, вместе с жителями астраханскими, грабили наших рыболовов на Волге...»

Хыянатсыл Ҡазан ханлығының Мәскәүгә баш эйеп һәм ялағайланып йәшәүе башҡорттарҙың ҡыҙыу ҡанлыларына тынғы бирмәгән һис тә. Холмогор йылъяҙмаһына

---

[16] Тарихсы яңылыша: «Йеҙекәйҙең бүләһе» булырға тейеш.

теркәлеүенсә, 1496 йылдың йәйендә: «Царь Мамук, Иваков брат тюменского (Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасимдың — Муса кенәздән аҫырау улының туғаны» йәғни Муса улы[17] тигән мәғәнәлә. — *Й.С.*), Пришед с ногаи, взял град Казань... Приде весть к великому князю Ивану Васильевичу от казанского царя Махмед-Аминя, что идет на него... царь Мамук со многою силою, а измену чинят казанские князи Калимет, да Урак (башҡорттар. — *Й.С.*), да Садыр, да Агиш (башҡорттар. — *Й.С.*)...»

Һөҙөмтәлә Ҡазан ханы Мөхәммәтәмин тәхетен ташлап ҡаса Мәскәүгә, ә тәхеткә еңел генә менеп ултырған Мамыҡ хан, еңеүенән башы-күҙе аларып, буғай, Ҡазан ҡалаһын һәм тирә-яғын үкертеп таларға, баш-баштаҡлыҡтар ҡылырға керешә, хатта үҙенә ҡаланы алырға һәм хан булырға ярҙамлашҡан баяғы бейҙәрҙе лә зинданға яптыртып ҡуя. Һөҙөмтәлә Ҡазандар был дыуамал ханды ҡыуып ебәреп, Мәскәү кенәзенән Ғабдуллатиф исемле яңы хан үтенеп алалар. Мамыҡ хан иһә кире ҡайтып барышында хәҙерге Татарстан биләмәһендәге Оло Сүлчә йылғаһы буйында үлеп ҡала, әле унда — шул ханыбыҙҙың исемендәге Мамыҡ ҡасабаһы...

Мамыҡ хан яуы еңелгәндән һуң, ул яуҙы рухландырып ойошторған Муса уҙаман кенәзлегенән кире мырҙалыҡҡа төшөрөлөп, урынына Көн-Өфө-Тора тәхетенә уның Мәскәү яҡлы ғәййәр улы Исмәғил Хайрас ултыртыла һәм ул үҙенең сәйәсәтендә ҡырҡа рәүештә Мәскәү менән дуҫлашыу, хеҙмәттәшлек итеү йүнәлеше алып, ғүмеренең ахырынаса тоғро ҡала шуға: “...У нас был искренний, ревностный друг: князь ногайский Исмаил” — тип баһалай уны урыҫ тарихсыһы (Н.М. Карамзин. История государства Российского. Тома VII — XII, М., 2003, стр. 226. Артабан: Н.М. Карамзин). Үҙебеҙҙең заман тарихсыһы И.В. Зайцев билдәләүенсә, “...в противовес крымско-казанскому блоку в нижнем поволжье складывается союз России и Ногайской Орды”, — кенәзебеҙ Исмәғил арҡаһында, әлбиттә. Боронғо тәүәрихтәребеҙгә уның хаҡында ҡаты бәғерле, усал хакимдар ине, тип яҙылған, сәйер мәғәнәле Хайрас ҡушаматы ла бирелгән — ысынлап та шулайҙыр. Сөнки ул, Рәсәйҙе берләштереү һәм нығытыу осорондағы ҡаты ҡуллы замандашы Яуыз Иван кеүек үк, Башҡортостаныбыҙҙың тап шундай уҡ осоронда йәшәгән һәм уға ла ҡаты ҡуллы булырға яҙмыш үҙе бойорған. Әммә уның бөйөк дәүләт эшмәкәребеҙ булараҡ Башҡортостан киләсәген замандаштарынан бик күпкә алдан күреп, Башҡортостан киләсәген Рәсәй киләсәге менән тығыҙ бәйләп эш иткәнлеге һәм, Рәсәй менән берләшеүҙе танып, 1557 йылда аҡ батшаға баш һалырға йүнәлгән атаҡлы бейҙәребеҙ ҙә бөйөк Исмәғил Хайрастың сәйәси юҫығында барғанлығы бәхәсһеҙ.

Әммә башҡорт йәмғиәтенең ярты өлөшө һаман да мосолман дәүләте Ҡазанға «кафыр» Мәскәү баҫымын күтәрә алмай, быны менән килешергә теләмәй: 1499 йыл йәйендә, Холмогор йылъяҙмаһында әйтелгәнсә, «царевич — Мамуков брат Агалак» (Аласағыр Муса улы), Ҡазан бейе Ураҡ (Ирзал Ураҡ Муса улы) менән бергәләшеп, йәнә Ҡазанды алырға, унан баяғы Ғабдуллатиф ханды — Мәскәү ялсыһын килгән яғына олаҡтырырға, тиеп ашҡынып дөрә. Ләкин Ҡазан татарҙарына ярҙамға ебәрелгән урыҫ ғәскәрҙәренә ҡаршы тора алмай, кире боролоп ҡайтып китәләр. 1500 йылдың йәйенде Муса үҙе, уның улы Ямғырсы мырҙалар Ҡазанды килеп Камай, урыҫ ғәскәрҙәре менән өс аҙна буйына һуғышып, Ҡазанды ала алмайынса ҡайтып китәләр. Бының өсөн Исмәғил Хайрас кенәз, моғайын, атаһы Мусаның, ҡустыһы Ямғырсының «ҡолағын борған» булһа кәрәк: 1501 йылдың декабрендә Муса менән Ямғырсы Мәскәүгә илселәр ебәреп, Яуыз Иван менән дуҫлыҡта торорға теләктәрен белдерәләр. Ошонан һуң Муса исеме тарих биттәрендә башҡа осрамай.

## «Ҡазан илен аламын...»

XVI быуат башынан уҡ башҡорт кенәздәренең һәм хандарының халыҡ-ара сәйәсәтен ул заманда бер-береһенә ҡырҡа ҡаршы тороусы Рәсәй — Төркиә мөнәсәбәттәренең ҡара шауҡымы

[17] «Үҫәргән тәүәрихе»ндә ул Муса улы «хан Мамай» тип теркәлгән. Тарихи әҙәбиәттә иһә «Себер яғынан килгән Мамыҡ хан» тип яҙыуҙарына ҡарағанда, был мырҙаны Ҡазанды алырға Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим ебәргән, ә хан («царь») дәрәжәһе уға ҡыҫҡа ғына арала Ҡазан ханы булыуына бәйле бирелгән.

томалап, Муса уҙамандың тәхеттәребеҙҙә ултырыусы вариҫтарының үҙ-ара тартҡылашыуына, ҡан ҡойошоуына килтерә. Мәҫәлән, Муса кенәздең ҡыҙыу ҡанлы аҫырау улы — Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим Ҡазанды һәм Әстерханды үҙ ҡулы аҫтына көрмәй барған Рәсәйҙең ҡулын ҡыҫҡартырға яҫҡанһа, Көн-Өфө-Тора кенәзе ғәййәр Исмәғил Хайрас, киреһенсә, был тарафтарға Төркиә сәйәсәтен үткәртмәү, Рәсәй менән тығыҙ берҙәмлек яҡлы.

1519 йылда болғансыҡ Ҡазанда Мәскәү яҡлыларҙың шундағы Төркиә-Ҡырым яҡлыларҙы еңеүен һәм нәүбәттәге Мәскәү ялсыһы Шәйехғәлиҙең, ҡәҙимгесә саҡырып килтерелеп, хан тәхетенә ултыртылыуын ишеткәс, Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим үҙенең өлкән улы Сура солтанды, атлы ғәскәр биреп, Ҡазанды алырға юлландыра, был иһә «Сура батыр» тигән башҡорт халыҡ ижадында сағылған:

*Яуға китеп барамын,*
*Ҡазан илен аламын,*
*Ҡазанга китеп барамын.*
*Мин Ҡазанга барғансы,*
*Ҡар яумағай, ҡан яуғай;*
*Мин Ҡазанга барған һуң,*
*Ҡан яумағай, ҡар яуғай.*

*Ҡанатбайҙың алаты,*
*Ҡултығында ҡанаты,*
*Яуҙы күрһә, сәйнәй, ти,*
*Ҡуй-һарыҡтай әйҙәй, ти.*

*Анауыл менән мынауыл,*
*Ике уртаһы ҡарауыл.*
*Буҙса тургай булайым,*
*Ҡапҡаһына ҡунайым,*
*Тулып ятҡан дошмандың*
*Ҡайһы береһенә булайым.*

*Өйҙә бармы ир заты,*
*Йортта бармы ир заты?*
*Ир-ат — батыр ҡанаты,*
*Ир-ат — яуҙың ҡанаты.*

*Өйҙә ята ҡыҙ-ҡортҡа,*
*Түрҙә ята ҡыҙ-ҡортҡа;*
*Ҡатын булһа сара юҡ,*
*Әгәр иркәк булганда,*
*Булыр ҙа ине бер тотҡа!*

*Яуға китеп барамын,*
*Ҡазан илен аламын,*
*Ҡазан илен алган һуң*
*Ҡайтып ҡылысым һаламын...*

«Ҡазан илен алыу» өсөн көллө илдең ҡуҙғалыуы, һәр өйҙә булған ир заттарының яуға ылыҡтырылыуы күренә был эпос ярсығынан.

Сура батыр ысынлап та Ҡазанды ала, Мәскәү ялсыһы Шәйехғәли хан менән уны килтергән Мәскәү илсеһе бер урыҫ Ҡазандан табан тайҙыра. Ҡырым ханы Мөхәммәт-Гәрәйҙең ҡустыһы Сәхип-Гәрәй хан яңынан тәхетенә ултыртыла. Сура батыр (урыҫса Чура Нарыкович) эпосыбыҙҙа: «Ҡайтып ҡылысым һаламын», — тиһә лә, ҡылыслы килеш йөрөп, өҫтәрәк әйтеп үтелгән 1530

йылғы Ҡазанға икенсе тапҡыр сапҡынында иң абруйлы Ҡазан бейҙәренең береһе булып ҡала. Тора-бара ул олатаһы Исмәғил Хайрастың сәйәсәтен төшөнөп, Ҡазандың Мәскәү яҡлыларының береһенә әүерелә һәм 1547 йылда шул әүҙем сәйәсәте арҡаһында Сафа-Гәрәй хан тарафынан тамағына иретелгән көмөш ҡойоп язалап үлтерелә (ҡәбере хәҙерге Татарстандың Зеленодол районы Ҙур Ҡарағужа ауылында, Сура батыр нәҫеле лә шунда йәшәй).

Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим ана шулай үҙенең Мәскәү яҡлы туғаны Исмәғил кенәз сәйәсәтенә ҡаршы килеп, Мәскәү өсөн зыянлыҡлы сәйәсәт тотҡан икенсе туғаны Йософ мырҙа менән берлектә Ҡырым — Ҡазан — Төркиә берләшмәһе яҡлы булһа ла, һуңға табан ҡарашы ҡырҡа үҙгәрә. Сөнки быға 1523 йылда Ҡырым ханы Мөхәммәт-Гәрәйҙең башҡорттарға бойондороҡло башҡорт ханы Хөсәйен (Йәнбәк улы) ултырған Әстерханды килеп баҫыуы һәм Хөсәйенде ҡыуыуы сәбәпсе була. Шул уҡ 1523 йылда Мамай-Нар-Ҡасим, өҫтә ҡыҫҡараҡ бәйән итеүебеҙсә, үҙенең өс туғаны Агиш менән берлектә Әстерханды һуғышып алып, Мөхәммәт-Гәрәйҙе үлтереп, Хөсәйенде ҡабат тәхеткә ултырта, Агиш ҡустыһын уның янында бәкләрбәк (премьер-министр) итеп тәғәйенләтә. Шул ыңғайҙа уҡ Агиш менән бергә Ҡырымды барып баҫа, үлтерелгән Мөхәммәт-Гәрәй хандың бик күп яҡындарын дөмөктөрөп, әсир алып, бөтә илен талап ҡайта. Ләкин күп тә үтмәй, яңы ҡуйылған Хөсәйен хан һәм Агиш мырҙа Мамай-Нар-Ҡасимға һәм уның туғандарына ҡаршы Ҡырымдың яңы ханы Сәғәҙәт-Гәрәй менән берләшә, Мәскәүҙән дә ярҙам һорайҙар, ләкин Мәскәү үҙенең берләшкәре Исмәғил кенәз иленә ҡаршы һуғышырға теләмәй. Был иһә Себер ханлығы менән Әстерхан ханлығы араһын уғата ҡырҡыулаштыра. Шуның арҡаһында, өҫтәрәк бер әйтеп үтеүебеҙсә, 1530 йылда Мамай-Нар-Ҡасим Әстерханды ҡабат һуғышып ала, 1532 йылда сиркәштәрҙән еңелгәненә тиклем, шунда хан булып ултыра.

Был баһадир ханыбыҙ Иҙел буйҙарына ҡул һуҙыусы Ҡырымды ла, Мәскәүҙе лә берҙәй дошман күрә, шуларҙың үтеп килеүҙәренә ҡаршы көрәшә. Һөҙөмтәһе оҙаҡ көттөрмәй.

1532 йылда Әстерханға сиркәштәр ҡуйған Әхмәт тоҡомо Аҡкүбек ханды (Мортаза улын) башҡорт-нуғайҙар 1533 йылда уҡ тәхеттән ауҙаралар, урынына шул уҡ Әхмәт менән бер туған Мәхмүттең тоҡомо Абдрахманды күтәрәләр (1533 — 1537). Өс-дүрт йыл араһында Абдрахман хан нуғай-башҡорттарға хыянат ҡылып, Ҡырым яғына ауышҡас, өҫтәрәк әйтелгәнсә, башҡорт-нуғайҙар Әстерхан менән йыл буйы һуғышалар, урыҫтар — улар яҡлы. Мәскәү менән тығыҙ берлектәге Ҙур Нуғай Урҙаһы кенәзе Исмәғил Әстерханға хан итеп үҙенең бер туған һеңлеһенең улы Дәрүиш-Ғалиҙы күтәреү тураһында Яуыз Иван менән һөйләшеп килешә. 1537 йылдың октябрь аҙағында Мамай-Нар-Ҡасим етәкселегендәге башҡорт-нуғайҙар Әстерханды һуғышып алып, Абдрахман ханды ҡыуып, Дәрүиш-Ғалиҙы хан итеп ултырта (1537 — 1539). Ләкин Ҡырым ханлығының өҙләкһеҙ дошманлашыуы, сапҡындар яһауы арҡаһында түҙемлеге ҡаҡшаған Дәрүиш-Ғали хан тәхетен ҡалдырып, башҡорт-нуғай иленә — әсәһе яғынан бер туған баяғы олатаһы Исмәғил кенәз ҡанаты аҫтына һыйынырға мәжбүр була. Оҙаҡламай ул, Мәскәүгә барып, Яуыз Иван хеҙмәтенә яллана, унан ҡәҙер-хөрмәт күреп, Темников ҡалаһында йәшәргә ҡала. Абдрахман хан иһә Ҡырымдар ярҙамында Әстерхан тәхетенә ҡабат ултыртыла.

Әстерхан ханлығы тарихының тап ошо Абдрахман хандан алып Ямғырсы ханғаса осоро, моғайын, сығанаҡтар һаҡланмағанғалыр, буталсыҡ яҡтыртылыусан. Бәғзе бер тарихсылар, мәҫәлән, ул осорҙа Әстерханда тағы баяғы Аҡкүбек хан булғандыр тип тоҫмаллайҙар. Әммә бөйөк ғалимыбыҙ Әхмәтзәки Вәлиди Туған дөрөҫөн яҙып ҡалдырған: хан булып ултырыусылар араһында, “Муса мырҙаның улдары... Шахмамай (1540 — 1548)”, тип уҡыйбыҙ (Шахмамай тигәне — Шәйех-Мамай, йәғни шул Мамай-Нар-Ҡасим тап үҙе була инде). Ошоно иҫәпкә алып, тарихи был араны ентеклерәк “ямау” өсөн әлегәсә рәсми тарихсылар файҙаланмаған “Үҫәргән тәүәрихе”нә таянайыҡ.

1540 йылда баяғы шул дыуамал-ҡыҙыу Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим (Мусаның аҫырау улы) үҙе урынына тәхетендә Сәсле Дәрүиш бабабыҙ тәрбиәләп үҫтергән уртансы улы Бикбулат-Борнаҡты хан итеп ултыртып ҡалдырып, үҙенең аҫыраулыҡ буйынса туғаны Ирзал Ураҡ (Муса улы) менән берлектә Мәскәү яҡлы олатаһы Исмәғил Хайрас илен ватып-емереп, тигәндәй, үтеп, Иҙел тамағы Әстерханға ҡарай хәрби сәфәр ҡылып, шул ыңғайҙа уҡ Бәләкәй Нуғай Урҙаһы кенәзе Сәйет-Әхмәтте ҡыуып ебәреп, Ирзал Ураҡты Һарайсыҡ ҡәлғәһендә Бәләкәй Урҙаның ханы итеп ҡалдыра. Үҙе артабан юлланып, Әстерханды ала һуғышып, ундағы Исмәғил кенәз яраны һәм Мәскәү ялағайы Абдрахман ханды үлтереп, икенсе тапҡыр үҙе хан (1540 — 1548) булып ултыра.

Әйткәндәй, ул тап шулай Муса кенәз улдарының да бер нисәһен тәхетле иткән батыр. Был уның 1494 йылда кенәз Василийға күндергән хитапнамәһендә сағыла: «Хоҙай миңә Тимер-Ҡотлоҡ улын[18] үлтереү, бөйөк тәхетен алыу бәхетен birҙе; өҫтәүенә үҙем, туғандарым һәм балаларым менән килешеп, бөйөк кенәздең (Мусаның. — *Й.С.*) балаларын үҙем булдырған кенәзлектәргә кенәздәр итеп тәғәйенләнем», тип яҙған ул (Н.М. Карамзин, том. VI, гл. IV, 265-енсе бит).

Сәйәси тартыштар тураһындағы һүҙебеҙҙе дауамлаһаҡ, Мәскәү сәйәсәтен тырышып үткәреүсе кенәз Исмәғил Хайрас, үҙ туғаны Әстерхан ханының Мәскәүгә ҡаршы сәйәсәтен кисерә алмайынса, 1548 йылда үҙенең бер туғандары Ямғырсы һәм Йософ менән берлектә Әстерханды аҫтыртын килеп баҫа, туғанлыҡ хәйләһе менән ҡәлғәгә үтеп кереп, Мамай-Нар-Ҡасим ханды язалап үлтерә. Бәләкәй Урҙа ханы Ирзал Ураҡ та юҡ итеүлә бер юлы. Шул 1548 йылда Ямғырсы — Әстерханға хан итеп, Зартуш Һары Йософ — Бәләкәй Урҙаға кенәз итеп ҡуйыла. Ямғырсы иһә шунда уҡ бөтә көсөнән үҙен тәхеткә үрләткән бер туған ағаһы Исмәғил һәм уның берлектәше Яуыз Иван сәйәсәтен бойомға ашыра барып, Ҡазан менән Ҡырымға ҡаршы көрәшә башлай. Ҡырым ханы Сәхиб-Гәрәй ҙә үҙ сиратында Ямғырсыны юҡ итеү өсөн пушкалар, мылтыҡтар менән ҡоралланған ғәскәре башында һуғыш сәфәренә сығып, Әстерханды баҫып ала, сығып ысҡынған Ямғырсы хан үҙенең ҡатыны яғынан туғандары сиркәштәр яғына Ҡафҡазға ҡаса.

Шуны ла әйтеп үтәйек: Муса кенәздең, һәләк ителгән Мамай-Нар-Ҡасим тигән аҫырау улынан тыш, Мамай исемле үҙ улы ла була ("Үҫәргән тәүәрихе"нә ул "хан Мамай" тип яҙылған). Тап бына ошо Мамай, илбаҫар Сәхиб-Гәрәй хандың арт һабағын уҡытыр өсөн, үҙе менән бер туғаны Йософтоң улы Ғәли мырҙаны 10 меңлек ғәскәр менән Ҡырымды баҫырға юлландыра. Ләкин Ғәли мырҙа унда үҙенекенән дүрт тапҡырға артыҡ Ҡырым ғәскәрҙәренән еңелеп, сигенергә мәжбүр була. Шулай ҙа был һуғыш сәфәре арҡаһында Сәхиб-Гәрәй хан да Әстерханды ташлап ҡайтып китә (1550 йылда ул Ҡырымда тәхет өсөн ыҙғышта үҙенең туғаны Дәүләт-Гәрәй тарафынан үлтерелә).

Шул уҡ 1549 йылда башҡорт-нуғайҙар, Мәскәү менән килешеп, Әстерхан тәхетенә урыҫ илендә йәшәп ятыусы баяғы Дәрүиш-Ғалиҙы ҡайтарып ултырталар. Ләкин шул уҡ йылдың ҡышында Мәскәүгә буйһонмай аҙып йөрөгән казактар килеп баҫа Әстерханды, Дәрүиш-Ғали тағы Ҙур Нуғай Урҙаһына Исмәғил кенәз йортона ҡаса. Шунда бер йыл торғас, үҙ теләге менән кире урыҫ иленә китеп, Яуыз Иван хеҙмәтенә яллана. Өс йыллыҡ яҡшы эштәре өсөн Иван уға Звенигород ҡалаһын бүләк итә.

Дәрүиш-Ғали Әстерхандан киткәндән һуң 1549 — 1551 йылдар арауығында Әстерханда, моғайын, баяғы Мамай (Муса улы) хан булып торғандыр, шуға күрә лә ул "Үҫәргән тәүәрихе"нә "хан Мамай" тип теркәлгән.

1551 йылдың көҙөндә Мәскәүгә, Яуыз Ивандың бойондороҡлоһо рәүешендә Әстерхан тәхетенә ултыртыуын һорап, Ямғырсынан илселек килә. Урыҫ йылъяҙмаһында әйтелгәнсә: "и государь пожаловал, посадил опять на Астрахани" (Ямғырсыны).

1552 йылда уҡ Ямғырсы хан Яуыз Иванға биргән вәғәҙәһен боҙоп (сөнки Мәскәү күтәрә алмаҫлыҡ яҫаҡ һалып ыҙалата), Ҡырым яғына ауыша, урыҫтарға ҡаршы тороу өсөн Ҡырым ханы Дәүләт-Гәрәй уға ярҙамға 13 пушка ебәрә. 1553 йылдың октябрендә Исмәғил кенәздең илселәре килеп етә Мәскәүгә, Ямғырсыға ҡаршы берҙәм көрәштә урыҫ ғәскәрҙәренең Әстерханға ебәрелеүенә өлгәшә. Исмәғил кенәз Яуыз Ивандан, яуыз юлға төшкән Ямғырсыны ҡолатып, тәхеткә үҙенең бер туған һеңлеһенең улы баяғы Дәрүиш-Ғалиҙы ҡабат ултыртыуын үтенә. Исмәғил кенәз етәкселегендәге Ҙур Нуғай Урҙаһы ғәскәрҙәре, Мәскәү сәйәсәтен яҡлап, урыҫ ғәскәрҙәре менән берлектә Ямғырсыға ҡаршы һуғыша, баяғы 13 пушканы ла тартып алып, урыҫтарға тапшыра.

1554 йылдың апрелендә Дәрүиш-Ғали ҙур урыҫ ғәскәре менән ("воевода князь Юрий Иванович Пронский-Шамякин с товарищи") Әстерханға оҙатыла Мәскәүҙән, уларға ярҙамға Нуғай

---

[18] 1480 йылда Алтын Урҙаның бөйөк ханы Әхмәтте үлтереүе тураһында һүҙ бара, ләкин Тимер-Ҡотлоҡ шаҡтай борonoраҡ — 1377 — 1395 йылдарҙа хан булған һәм 1400 йылда ҡартайып үлгән, өҫтәүенә, нәҫел ҡалдырыуҙан мәхрүм булған. Шуға күрә Әхмәт хан Тимер-Ҡотлоҡтоң улы була алмай, ә Тимер-Ҡотлоҡтоң Һалсы исемле аҫырау улының (башҡорт) улы ул.

Урҙаһынан да килергә тейеш була ғәскәр. Урыҫ тарихсыһының әйтеүенсә: “Война Дервиша с Ямгурчи была в действительности братоубийственной, так как оба астраханских царя были троюродными братьями и правнуками Ахмеда”. Туғанға ҡаршы туған һуғыша, тимәк.

1554 йылдың 1 авгусында урыҫтар Әстерханды ала, Ямғырсы үҙенең баяғы ҡатыны яғынан туғандары сиркәштәргә ҡаса. 2 августа Ю.И. Пронский Дәрүиш-Ғалиҙы Әстерхан тәхетенә ултырта, Петр Тургенев наместник булып ҡала.

Ҡазандан һуң Әстерхандың да урыҫтар ҡулына ҡалыуын күргән Зартуш Һары Йософ кенәз (Исмәғил кенәздең бер туғаны) килешә алмай бының менән — үҙенең күп һанлы уландары менән бергә Исмәғилгә һәм Мәскәүгә ҡаршы баш күтәрә. Байтаҡ ҡан ҡойоштан һуң, 1555 йылда Исмәғил Хайрас шул бер туған ҡустыһы Һары Йософто үлтерә; ике урҙаны берләштереп, берәгәй Оло Урҙа яһап, 1564 йылда үҙе үлгәненсә, шуның кенәзе була. Ә Йософтоң күп һанлы балалары, Исмәғилдән еңелеп, Иҙел аръяғына ҡаса. Ошо ыңғай Һарайсыҡ ҡалаһынан Мәскәүгә Яуыз Иванға күндергән хитапнамәһендә ул, Исмәғил: “Врага твоего уже нет на свете; племянники и дети мои единодушно дали мне поводы уз своих: я властвую надо всеми улусами”, — тип яҙа (Н.М. Карамзин, стр. 228). Заманаһының бөйөк дәүләт эшмәкәре һәм сәйәсмән ана шулай бөтә башҡорт донъяһын бер йоҙроҡҡа туплауға өлгәшә, ләкин был ныҡлы булмай, сөнки вафатынан һуң уҡ таралҡа башлай иле...

## Юрматы бейе (Үҫәргән башҡорто) Сәсле Дәрүиш — Себер һәм Ҡазандың һуңғы хандарын аҫырап үҫтереүсе

Үҫәргән батшалар шәжәрәһенең 55-енсе быуын аҫыл заты Тәтегәс, Юрматы ҡәбиләһенең бейе, үҙенең вафаты алдынан, 1564 йылда әйтеп яҙҙыртҡан бик теүәллекле шәжәрә-доҡумент был.

Билдәле тарихсыбыҙ Сәғит Мираҫтың хәбәр итеүенсә, был шәжәрәнең төп нөсхәһе йәки иң боронғо варианты «Нуғай ылыҫы шәжәрәһе» тип аталған, сөнки XVI быуат урталарына тиклем Өфөнән алып Каспий диңгеҙенәсә, Яйыҡтан алып Камағаса ил тотҡан башҡорттарҙы, әйтеп үтеүебеҙсә, боронғо мәжүси үҫәргәндәргә башҡа динлеләр (мосолмандар) тарафынан тағылған ләҡәп буйынса, «нуғайҙар» (бүре-эттәр) тип йөрөткәндәр. Нуғайҙарҙың аслан *башҡорт* икәнлектәренә «тере шаһит» — халҡыбыҙҙың мәшһүр «Уйыл» йыры: иң боронғо өлгөһөндә ул ошолай йырланыр булған:

*Сын ҡурайсы ҡурай, һәй, уйнамаҫ,*
***Нуғай*** *ҡурайҙары булмаһа.*
*Егет тә генә кеше, һәй, йырламаҫ,*
*Күкрәгендә моңо булмаһа.*
**(«Ватандаш» журналы 1996/1; 101-енсе бит).**

Ҡурай тигән көй сығарыу ҡоралы бөгөнгө көндә төркиҙәр араһында, билдәле булыуынса, башҡорттарҙа ғына милли музыка ҡоралы булараҡ бар; ә XVI быуаттың беренсе яртыһында Ағиҙел буйҙарынан Ҡубанға күсенеп киткән һәм айырым нуғай этносына әйләнгән үҫәргән-нуғайҙарҙа хәҙер инде ҡурай юҡ — думбырала, ҡумыҙҙа һәм урыҫ балалайкаһында ғына уйнайҙар (С.Ш. Гаджиева. Очерки истории семьи и брака у ногайцев XIX — начала XX вв. М., 1979; 86-нсы бит).

Хәҙер килеп 1974 йыл Өфөлә нәшер ителгән «Башҡорт халыҡ ижады. Йырҙар. Беренсе китап»та (133-өнсө бит) баяғы йыр, «нуғай»лығынан арындырылып, «башҡорт»лаштырылып бирелгән (сөнки быны, тарихи үҙгәрештәргә бәйле, халыҡ үҙе үҙгәрткән):

*Ҡурайсылар ҡурай, ай, уйнамаҫ,*
***Башҡорт*** *ҡурайҙары булмаһа.*
*Егет кенә кеше йыр йырламаҫ,*
*Йөрәгендә дәрттәр булмаһа.*

һәм шул «Нуғай ылыҫы»на ҡараған юрматылар ҙа, ҡайһы бер тарихсыларыбыҙ фекерләгәнсә (Башкирские шежере. Уфа, 1960; 182-нсе бит), һис кенә лә «нуғайҙарға ҡаршы әүҙем көрәш» алып бармағандар, сөнки улар үҙҙәре бит шул уҡ «нуғай» булғандар (синфи-социаль ҡаршылыҡтар — икенсе мәсьәлә)...

Билдәле булыуынса, 19-20-нсе быуаттарҙа Урал башҡорттары араһында ла, Ҡубан нуғайҙары араһында ла этнографик тикшеренеүҙәр үткәрелгән һәм уларҙың һөҙөмтәләре бер-нисә быуат элек айырымланған был халыҡтарҙың бер үк тамырҙан икәнлеген күрһәтә (миҫал өсөн сағыштырып ҡарамаҡҡа һәр икеһенән бер-нисә фото теркәйбеҙ).

Инде шул «Нуғай ылыҫы» йәки Юрматы шәжәрәһенең һәм башҡорт тәүәрихе «Сыңғыҙнамә»нең айырым мөһим тәңгәлдәрен барлайыҡ, уларҙағы ваҡиғалар һәм даталар артында Башҡортостан тарихының ошоғаса киң билдәһеҙ ҡала килгән саҡрым бағаналарын һанайыҡ.

«Борон заманда был ерҙә нуғай ине. Ул заманда Әмәт Хәмәт тигән хандың ҡул аҫтында торҙолар».

Шул «борон заман»дың, йәғни Әмәт Хәмәттең уттай егет сағының шаҡтай теүәл датаһын билдәләргә форсат бар — «Сыңғыҙнамә» ярҙамға килә: Алтын Урҙа ханы Йәнбәктең тәхеттә ултырыу осороноң (1341 — 1357) һуңғы йылдары



Ҡубандағы нуғай

(Һүрәттә Ҡубандағы нуғай тирмәһе). икән ул (сөнки уның текста телгә алынған Тайдула исемле ҡатынының туғыҙ улы бар, ә хандың бөтәһе ун ике улы булған — өсөһө башҡа бисәләренән). Түбәндәге текст Әмәт Хәмәт ауыҙынан («Әмәт һүҙҙәре») яҙып алынған:

«Көндәрҙән бер көн Йәнбәк хан... ау аулай сыҡты. Йәнбәк хандың бисәһе Тайдула ханшаның буйындағыһының ай-көнө тулған ине. Хан үҙе әйтте: «И ханша, мин ауҙан ҡайтып килгәнсе бала тыуһа, ҡыҙ бала булһа үлтерегеҙ. Әгәр ир бала тыуһа, төшлөк ерҙән үҙең һөйгән кешене һөйөнсөләргә ебәрерһең, — тине. — Әгәр ҡыҙ бала тыуып үлтермәһәң, үҙеңде үлтерермен», — тине. (Һүрәттә Уралдағы башҡорт тирмәһе).



Уралдағы башҡорт тирмәһе

Хан ауға киткәндән һуң, Тайдула ханшаның... Тәңре Тәғәләнең фарманы менән ҡыҙ бала тыуҙы. Ҡыҙҙы үлтермәне, Бирҙебәккә ебәрҙе. Ул өлкән улы Бирҙебәк ҡыҙҙы аҫыраны. Унан һуң хандың үҙенә кеше ебәрмәне — ханға һөйөнсөләргә кеше барманы. Хан Йәнбәк ҡыҙ тыуғанын белде, килеп һарайға керҙе, һораны: «И даирәләр, үлтерҙеме?» — тип. Белгәндәр әйттеләр: «Үлтермәне, буғай», — тинеләр. Хан һарайға инде, Тайдула ханша ҡаршы сыҡты. Хан ау уғы менән атты, ботона тейҙе. Хан ҡыҙғанманы. Ханша туғыҙ солтан әсәһе ине. Уғландарының асыуы килеп, атаһына һүҙ әйттеләр: «Уғыл кәрәк булһа, туғыҙ уғылың бар, бер генә ҡыҙ әсәһен күп күрәһең», — тинеләр. Унан һуң хан асыуланып, ҡыҙҙы үлтертергә кеше ебәрҙе. Тайдуланың ике арғымағы бар ине. Береһенең исеме Ашыҡса тигән, береһенең исеме Тояҡсаҡ тигән ине. Был ике атты ҡушарлап, ҡыҙҙы ҡасырһын, тип, кеше ебәрҙе. Бирҙебәккә хәбәр килеп етте, ҡыҙҙы алып ҡасты, чирҡаска (Ҡафҡазға. — *Й.С.*) Барып мәкәм тотто (урынлашты. — *Й.С.*). Йәнбәк хандың был эшенә халҡының күңеле яман булды. Уғландарын ҡыуа башланы, тиерҙәр ине. Хан халыҡтың күңеле яман булғанын белеп, бер көн әйтте: «Кем-кем минең уғылымды (Бирҙебәкте. — *Й.С.*) килтерһә, ҡыҙымды шуға бирермен», — тине. Ундағы уғлан Әмәт Хәмәт әйтте: «И ханым, әгәр һөйөр ғали булһаң, мин килтерермен», — тине. Хан әйтте: «Хуш, шулай булһын», — тине»...

Әмәт Хәмәт Бирҙебәк менән ҡыҙҙы Алтын Урҙа баш ҡалаһы Сарайға — Йәнбәк ханға алып ҡайта, был ваҡытта ҡыҙ үҫеп еткән була. Әммә Йәнбәк хан вәғәҙәһендә тормай — ҡыҙын Әмәт Хәмәткә бирмәй, буғай...

Әмәт Хәмәт ҡыҙҙы тартып алыу өсөн ғәскәр һорап Ҡырымға, Ҡуңғратҡа, Ҡыҙылбашҡа (Фарсыға) бара, ләкин ярҙам итмәйҙәр. «Ҡайтып, юл сатына килеп, шымсы ебәрҙе. Хан ауға сыҡҡанда ҡыҙҙы алып ҡасты, Зәй тауына барып, Иҙел яҡаһында торҙо. Уны Ҡыҙ тауы, тиҙәр»...

Шулай итеп, Алтын Урҙа баш ҡалаһында Йәнбәк ханға хеҙмәт иткән башҡорт батыры Әмәт Хәмәттең, шәжәрәбеҙҙә яҙылғанса, Зәй, Шишмә йылғалары буйында ил ҡороп, ханлыҡ итеүенә тиклемге тәүге осоро булды был.

«Хан ауҙан ҡайтып килде. Әмәт ҡыҙҙы алып ҡасҡанын белде. Ҡайҙа барғанын белмәнеләр. Ике йылдан һуң хәбәре килде: ҡыҙ һамилә (йөклө. — *Й.С.*) Имеш. Айы-көнө тулды...



Ҡубандағы нуғай ғаиләһе

(Һүрәттә Ҡубандағы нуғай ғаиләһе).

Хан сиреү ебәрҙе, өс йөҙ кеше менән Ыласын алыпты башлыҡ итеп ебәрҙе. Йәй көнө ине, Әмәт бейек тауҙың башында ултырып торор ине. Ҡыҙ алыҫтан ҡарап күрҙе: «Бер нисә кеше килә йөрөр, береһе ерән атлы кешелер, артында байман һаҙаҡлы байман кеше торор», — тине. Бер заман Әмәт үҙе (кем икәнен) айырҙы: «Ыласын алыптыр, хандан килә торған икән», — тине. Ул ваҡытта улы тыуған ине. *Бишеге менән алып китә алманы. Бер агас ботагына ултыртып китте.* Ҡуйҙың ҡойроҡ майын уғлан ауыҙына ҡаптырып, Тәңрегә тапшырып, һуғышҡа (дошманға) ҡаршы барҙылар»...

«*Эврика!*» (мин таптым!) тип ҡысҡырмай булмай бында: башҡорт халҡының «Бала-Ҡарға» тигән йырының тарихы алдыбыҙҙа! Был йыр башҡа бер генә халыҡта ла юҡ, ошо факт үҙе генә лә Биләр ханы Әмәт Хәмәттең — башҡорт, уның халҡының — башҡорт халҡы, ә был тарихтың — Башҡортостан тарихы икәнлегенә дәлил!

«Ыласын (алып) ҡыуып килеп етте, Әмәттең атының эйәренең арҡаһына атты. Әмәт әйтте: «Ант-шарт итешкән дуҫ инең, ханға ялсы булдың. Атҡан улай атмаҫ, былай атыр!» — тип, тегенең арғымағын йыға атты, ятып ҡалды. Йәнә бүтән арғымаҡҡа менеп килде, тағы атты — Әмәттең атының ялын эйәртә төштө. Әмәт тағы тегенең арғымағын йыға атты, йәнә ятып ҡалды. Ыласын алып бер буҙ арғымаҡҡа менеп килеп етте. Һаҙаҡтағы уғын ҡырҡа атты. Әмәт уҡты ҡармап алып баҡты: бер нәҡысы (тамғаһы? кәмселеге? — *Й.С.*) бар икән. Килеп, алыптың атының умыртҡаһын ҡырҡа атты. Ат йығылды. Ыласын атының өҫтөнән төштө. Әмәт ҡылысын сығарып өҫтөнә килде...

Әмәт Иҙел башына сыҡты, Иҙел башында мәкәм-йорт тоттолар...»

Юрматыларҙың Ағиҙел башына — Себер юлына күсенеүҙәре шәйләнә бында.

«Йәнбәк хан үлгәндән һуң, Әмәт Хәмәт Бирҙебәккә килеп ҡушылды, хандың ярты йортон биләне...»

Атаһы Йәнбәк ханды һәм уның ун ике улын (үҙенең бер туғандарын) үлтереп, Алтын Урҙа тәхетенә менеп ултырған Бирҙебәктең ике йыл ғына ханлыҡ осоро билдәле — 1357 — 1359 йылдар.

Тимәк, Ағиҙел башы Себер юлында Әмәт Хәмәт хан 1357/58 йылдарғаса ил тотоп торған, баяғы ике йыл араһында Бирҙебәккә ҡушылып, Алтын Урҙа дәүләтенең яртыһын — Иҙелдең һул (Башҡортостан) яғының ҡануни ханы булған (баш ҡалаһы Бүләр).

## Һалсы хан — башҡорттоң «Бала-Ҡарға»һы

Ошо тәңгәлдә «Сыңғыҙнамә» тәүәрихсеһе йәнә баяғы Йәнбәк хандың ҡыҙын урлап ҡасҡан Әмәт Хәмәттең Зәй йылғаһы тамағы — «Иҙел яҡаһында» торған осорона әйләнеп ҡайта, Ыласын алып менән ҡаты һуғыш ваҡытында Әмәт Хәмәт һәм уның кәләше, әмәлһеҙҙән, ағас ботағына ултыртып киткән сабый малай яҙмышына ҙур урын бирә. Һәм шуға бәйле «Бала-Ҡарға» тигән йырыбыҙҙың тәүәрихенә ҡарағанда, «Сыңғыҙнгамә»лә лә әйтелгән ағас ботағында ҡарға ояһы булған, баланы шул ояға ултыртып киткәндәр. Һәм ҡарғалар, әлбиттә, һауа ярып ҡарҡылдашып, шул сабый тирәһендә өйөрөлгән, донъяны яңғыратҡан. Яр буйында һал бәйләүсе кешеләр быны ишетеп һәм күреп... Хәйер, «Сыңғыҙнамә»гә күсәйек:


Уралдағы башҡорт ғаиләһе

(Һүрәттә Уралдағы башҡорт ғаиләһе).

«Ул ваҡытта (1377 — 1400 йй. — Й.С.) Әстерханда Тимер-Ҡотлоҡ хан ине, улы, ҡыҙы юҡ ине (хан бөтөнләй түлһеҙ булған. – Й.С.). Ул заманда Әстерхандан бүрәнә ҡырҡып һал ағыҙырға барған кешеләр ул уғланды (йәғни «Бала-Ҡарға»ны — Әмәт Хәмәттең улын. — Й.С.) табып алып ҡайттылар. Ханша алып аҫыраны. Уғлан, үҫеп еткәндән һуң, Әстерхан эсендә ҡараҡсы була башланы, халыҡ был уғланға рәнйене: «Һөймәҫ булһаң беҙҙе, уны һөйһәң, уны тот (йәғни аҫыра. — Й.С.) тинеләр ханға. Уларға хан әйтте: «Был бер уғыл кем булыр, белмәйем, әммә миңә халҡым кәрәк», — тине. Уғланды һалда алып ҡайтҡандары өсөн *Һалсы* тип атаған ине”...

Шуға иғтибар итәйек: Әстерхан ханы Тимер-Ҡотлоҡтоң (Йеҙекәй батырыбыҙҙың кейәүенең) улы ла, ҡыҙы ла булмаған. Шуға күрә лә ул һалсылары алып ҡайтып биргән табылдыҡ баланы, Әлмөхәммәт (Әмәт Хәмәт) хан улын, үҙенә ул итеп аҫырарға алған һәм был бала рәсми-юридик яҡтан ошо Тимер-Ҡотлоҡ улы — хан мираҫсыһы һаналған. Һалда ҡайтҡаны өсөн балаға Һалсы ҡушаматы йәбешкән, ләкин был — исем түгел, урам ҡушаматы ғына. Ә хандың улы, мираҫсыһы булараҡ уның, әлбиттә, юридик атаһы Тимер-Ҡотлоҡ ҡушҡан ысын исеме барҙыр. Был исемде табыуы ҡыйын түгел: үҙ балаһы булмаған, Әлмөхәммәт (Әмәт Хәмәт) балаһын үҙ балаһы итеп рәсмиләштергән Тимер-Ҡотлоҡ шәжәрәһендә ул үлгәндән һуң хан булған (1412 й.) берҙән-бер улының исеме — Тимер хан. Һалсы ҡушаматлы уландың үҙ исеме ошолор. Тимәк, тарихи был шәхесте һис икеләнмәй Һалсы-Тимер тип алабыҙ.

“Сыңғыҙнамә” өҙөгөнөң дауамы:

“Йәнә көндәрҙән бер көн Һалсы сиреүгә (ябай халыҡ араһына. — *Й.С.*) барҙы. Унда эскәйекле (эскелекле. — *Й.С.*) ерҙә уйындар өйрәнде. Ҡубыҙ, думбыра, төрлө уйындар өйрәнде. Унда-бында һәр кем менән һүҙгә килешеп: «И атаһыҙ, әсәһеҙ!» — тип битәрләп әйтер булһалар, ул әйтер ине:

*Аҡ һарайҙа ялсымын,*
*Унан сыҡһам һалсымын,*
*Хажитарханда тыусымын*[19].

*Атамды һорап беләһегеҙ,*
*Никахһыҙ*[20] *үҙем тыуғандан һуң,*

[19] Тыусымын — байраҡ йөрөтөүсемен.

[20] Әмәт Хәмәт уның әсәһен урлап ҡасып, никахһыҙ йәшәгән.

*Туйымды һорап нитәһегеҙ... —*



Ҡубандағы нуғай ҡарттары

тир ине. Һалсы Йәнбәк хандың ҡыҙынан тыуған уғыл булып торор, хандарға саян (сая. — *Й.С.*) уғыл булып торор, Ғайса уғылы Әмәттең уғылылыр». (Һүрәттә Ҡубандағы нуғай ҡарттары).

Был бик ҡиммәтле текстан йырға-моңға маһир уғландың («Бала-Ҡарға»ның), үҫмер сағында уҡ ябай халыҡ менән тығыҙ аралашып, төрлө уйын ҡоралдарында уйнарға (һәм, әлбиттә, йырларға!) өйрәнеүен, шул рәүешле заманаһының йыраусыһы булып өлгөрөүен һәм аҙаҡҡы шиғри юлдарынан уның үҙе уҡ шиғырҙар һәм йырҙар сығарыуын аңланыҡ та халҡыбыҙҙың мәшһүр «Бала-Ҡарға» йырын да, үҙенең асы тормош тарихына бәйләп, тап ошо йыраусы уғлан ижад иткәнлеген шәйләнек... Ләкин бабаларыбыҙҙың бер юлы бер нисә исемгә эйә булыуын иҫебеҙгә төшөрөп, ҡушаматы Һалсы булһа, рәсми-юридик исеме Тимер булһа, йыраусылыҡ исеме лә (псевдонимы) булғандыр бит уның — шул исеме кем икән һуң, тип һораһаҡ, тап шул заманда тап шул Иҙел буйҙарында йәшәгән һәм ижад иткән атаҡлы сәсән-йыраусыбыҙға, иң кәмендә уның мәшһүр әҫәрҙәренең береһенә килеп туҡтала күңел:

*Иҙел ер*

*Әй Иҙел ер, Иҙел ер,*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер —*
*Әсәм килен булган ер,*
*Атам кейәү булган ер,*
*Кендегемде киҫкән ер,*
*Балдай һыуын эскән ер,*
*Ас тамагым туйган ер,*
*Шунда гүмер һөргән ер.*

*Әй Иҙел ер, Иҙел ер,*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер.*
*Иҙел ҡайҙа — ил шунда,*
*Урал ҡайҙа — Көн шунда,*
*Яйыҡ ҡайҙа — яй шунда,*
*Һаҡмар ҡайҙа — һан шунда, —*
*Ата-бабам төйәге,*
*Шунда улар һөйәге,*
*Тереләр — ил терәге.*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер,*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер!*
*Иҙел ер ул — йорт-ил ул,*
*Йорт-илдәре — ҡот ер ул,*
*Йорт-илдәре — ҡот ер ул.*
*Иҙел — илгә әсә ул,*
*Урал — илгә ата ул,*
*Урал — илгә ата ул.*
*Ата-әсәһен һаклаган —*
*Йортон-илен яклаган,*

*Дошман аяк баҫмаған,*
*Дошман аяк баҫканда,*
*Йөрөр урын тапмаған.*

*Әй Иҙел ер, Иҙел ер,*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер.*
*Иҙел булһа, илең бар,*
*Илең булһа, Көнөң бар,*
*Көнөң булһа, йүнең бар,*
*Йүнең булһа, ерең бар,*
*Ерең булһа, халкың бар,*
*Халкың булһа, даңкың бар.*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер,*
*Әй Иҙел ер, Иҙел ер!*

Әҫәрҙәрен ***Асан-Ҡайғы*** *ләҡәбе* (псевдонимы) аҫтында ижад иткән бөйөк сәсән-йыраусыбыҙҙың билдәле ҡобайыры был.

«Асан» — боронғо төрки телебеҙҙә «тәхет» тигән һүҙ; тимәк, хан тәхетендә ултырған ҡайғылы кеше (ни өсөн ҡайғылы икәнлеген «Бала-Ҡарға» йыры моңонан һәм тарихынан аңлайбыҙ). Хан тәхете мәсьәләһенә килгәндә, сабый сағында уҡ был уғланды үҙенә ул итеп алып аҫырап үҫтергән Тимер-Ҡотлоҡ хандың үҙ улы ла, ҡыҙы ла булмағанлығы «Сыңғыҙнамә»нең өҫтәрәк килтерелгән өҙөгөнән асыҡ күренде. Билдәле булыуынса, 1375 йылда Урыҫ хан үлгәндән һуң Аҡ Урҙа тәхете өсөн Яусы (Дяусы) тоҡомдарының үҙ-ара ҡанлы алышы башланып, Тимер-Ҡотлоҡ та шул көрәштә ҡатнаша (бер нисә йыл ултырып та ала байтәхеттә) һәм шул ваҡыт үҙ урынына Әстерхан ханы итеп аҫырау улын — беҙгә билдәле Һалсы-Тимерҙе (йыраусы Асан-Ҡайғыны) ултыртып ҡалдыра. Тәүҙә — мырҙа (Принц), һуңынан хан булған юғары дәрәжәле «Бала-Ҡарға»ға, әлбиттә, йырауҙарын һәм ҡобайырҙарын үҙ исеменән сығарыуы уңайһыҙ, сөнки мәшһүр «Илсе Ғайса» йырыбыҙҙа ла әйтелгән бит:

*Оят булмаҫ микән йыр йырларга*
*Беҙҙең кеүек аҫыл ирҙәргә...*

Шуға күрә ул, минеңсә, автор *ләҡәбе* (псевдонимы) артына ышыҡланып ижад иткән, бының өсөн «Асан-Ҡайғы»ны һайлаған. Уның беренсе әҫәре *лә*, моғайын, үҙенең ҡайғылы бала сағынан — халҡыбыҙҙың моңло «Бала-Ҡарға» йыры булғандыр... Ә Һалсы хан ҡушамат-исеменә килгәндә, ул урыҫтың ышаныслы Холмогор йылъяҙмаһына 1375 йыл менән теркәлгән: «в те поры разбойници



*Уралдағы башҡорт егеттәре*

нарядив Новгородстии 70 ушкулов (кәмә. — *Й.С.*), а их 2000 (ғәскәр. — *Й.С.*), и шед, взяша город Кострому разбоем и побегоша в Хазтороҡань (Әстерхан. — *Й.С.*). И тамо избил их князь Хазитороҡанский ***Салчей*»**. Йәғни урыҫтың Кострома ҡалаһын баҫып алып талаған һәм Әстерханға ла ябырылған Новгород юлбаҫарҙары армадаһын Әстерхан ханы *һалсы* тар-мар ҡылған... (Һүрәттә Уралдағы башҡорт егеттәре).

Ошонан һуң Һалсы хан исеме осрамай тәүәрихтәрҙә, әммә уның уландары, үҙҙәре башҡорт Әмәт Хәмәт хан тоҡомдары булып та, рәсми яҡтан Сыңғыҙ тоҡомо Тимер-Ҡотлоҡ нәҫеле һаналғанлыҡтан, Аҡ Урҙа һәм аҙағыраҡ берләштерелгән Оло Урҙа тәхете өсөн барған ҡанлы болаларҙа, тартыштарҙа ҡатнашҡан, хатта хан булып та ултырғанға бик оҡшай. Сөнки Сыңғыҙ улы Яусы тоҡомдарының яҙма шәжәрәләрендә

бер бик сәйер урын бар: Оло Урҙаға оҙаҡ йылдар (1465 — 1481) хан булған һәм Мәскәү кенәзлеге, Литва кенәзлеге менән йыш һуғышҡан, исеме урыҫ тәүәрихтәренә юйылмаҫлыҡ теркәлгән һәм 1481 йылда, өҫтә тасуирлауыбыҙса, Дон йылғаһы (Аҙау яҡаһы) буйындағы ҡышлауында башҡорт сапҡынсылары тарафынан үлтерелгән Әхмәт хандың исеме шул Сыңғыҙ нәҫелдәре шәжәрәһендә күренмәй - йәғни уның, Әхмәт хандың, Сыңғыҙ хан тоҡомонан түгеллеге фашлана. Тимәк, урындағы башҡорт хандары тоҡомонан булып сыға — ошолай итеп һиҙемләргә ерлек бар. Уның, һис ҡайҙан да түгел, — Әстерхандан икәнлеген, үҙенән һуң хан булған уландарының да төп йорто шул Әстерхан булғанлығын (ошонан алдағы бүлектәрҙә тарихи тасуирланды) иҫәпкә алһаҡ, уның тап ошо Әстерхан ханы Һалсы-Тимерҙең улы, Әлмөхәммәттең (Әмәт Хәмәттең) ейәне икәнлегенә шик ҡалмай. Әхмәт ханды үлтергән Себер ханы Өфөк (Упак/Ипак) Мәскәүҙең бөйөк кенәзе Иван Васильевичка яҙған хитапнамәһендә үлтерелгән Әхмәт ханды Тимер-Ҡотлоҡтоң «улы» тип яҙа (Н.М. Карамзин, том VI, гл. III, 265-енсе бит), ләкин был уның *«аҫырау улының улы»* йәғни Һалсы-Тимер хандың улы Әхмәт, булһа ғына дөрөҫ, ә Тимер-Ҡотлоҡтоң, ҡабатлап әйтәм тағы, үҙ улы булмаған һәм ул, Тимер-Ҡотлоҡ, Әхмәт хандың вафатынан һикһән йылға элегерәк һәм ҡартайып үлгән бит... Тимәк, Әстерхан (һәм Әстерхан ғына ла түгел!) хандарының шәжәрәһен Тимер-Ҡотлоҡтан түгел, ә аҫаба башҡорт Әлмөхәммәт (Әмәт Хәмәт) хандың атаһы Ғаяз хандан башлап үрсетеү дөрөҫ булыр:

1. Ғаяз. — 2. Әлмөхәммәт (Әмәт Хәмәт). — 3. Һалсы-Тимер (Асан-Ҡайғы). — 4. Кесе Мөхәммәт (1459 й. үлгән). — 5. Әхмәт (Оло Урҙа ханы, 1481 й. үлтерелгән) һәм Мәхмүт (1465 й. Оло Урҙа ханы).

5-енсе быуын ике улдың шәжәрәләрен айырым-айырым асабыҙ:

5. Әхмәт. — 6. Мортаза (1465 йылға тиклем Оло Урҙа ханы). — 7. Аҡкүбек (1532 — 1533 йй. Әстерхан ханы). — 8. Абдуллаһ (Ҡайбула, урыҫта хеҙмәт итә, 1570 й. үлгән). — 9. Мортаза-Ғали (урыҫта суҡындырылғас, Михаил Кайбулович).

Әхмәттән икенсе тармаҡ:

5. Әхмәт. — 6. Шәйех-Әхмәт (1525 һәм 1528 йй. Әстерхан ханы). — 7. Шәйех-Хәйҙәр. — 8. Дәрүиш-Ғали (1537 — 1539 һәм 1554 — 1556 йй. Әстерхан ханы). — 9. Йәнтимер.

5. Мәхмүт. — 6. Ҡасим хан (1490 йәки 1491 й. үлтерелгән), Йәнбәк (1514 й. Әстерхан ханы), Әбдел-Кәрим (1495 һәм 1508 — 1517 йй. Әстерхан ханы).

Мәхмүт улдарының шәжәрәләре:

6. Йәнбәк. — 7. Хөсәйен. (1523 й. Әстерхан ханы);

6. Әбдел-Кәрим (1502 [1508?] — 1514 йй. Әстерхан ханы). — 7. Абдар-Рахман (1533 й. Әстерхан ханы).

(Һүрәттә Ҡубандағы нуғай ҡатын-ҡыҙҙары).





Ҡубандағы нуғай ҡатын–ҡыҙҙары

Иҙелдең, Эстәрле-нең, Мәскәү йылғаһы башының исемдәре бик борон заман *Әсә-тора* (боронғо грек яҙыуҙа-рында *Истра)* исемләнеп, ул йылға тамаҡтарында бабаларыбыҙҙың *Әсә-хоҙайбикәгә* табыныу ур-ындары (ҡорам-ҡалала-ры) булғанлығын яҙғай-ным (Йыһат Солтанов. Хәтерхитап. Өфө, 2002; 367 — 369-ынсы биттәр). Ислам динен ҡабул ҡылғас, Иҙел тамағын-дағы шул табыныу үҙә-гебеҙ, үҙенең изгелеген һаҡлап, алыҫ Мәккәгә хаж сәфәренә киткән-ҡайтҡан мосолман баба-ларыбыҙҙың туҡталып тороу урынына әүерелгән, тик әүәлге

исеме менән *Әсә-торған (Әстерхан)* тип йөрөтөлгән. 1290 — 1341 йй. хакимлыҡ итеүсе, урҙаһында Ислам динен нығытыусы Үзбәк хан ул хажиҙар төбәген, ҡарап-тәрбиәләп тотоу өсөн, үҙенең бер хажи-диндарына, тарханлыҡ хоҡуҡтары биреп, беркеткән; шунан һуң ғына ул ҡаланы “Хажи-тархан” тип атай башлағандар. Ысынлап та был изгеләрҙән-изге төйәк һаналып, 17-нсе быуатта унда булып киткән сәйәхәтселәр өс тиҫтәгә яҡын әүлиәләр зираттарының исемдәрен, урындарын яҙып алғандар. Шуныһы ла бик мөһим: Үҫәргән батшалар шәжәрәһенең атаҡлы бер заты баба-Төкләҫтең дә зираты шунда (хәҙерге Киров исемендәге судоверфь ихатаһында ҡалған) — был иһә Иҙел тамағы Әстерхан борондан уҡ Үҫәргән башҡорттарының аҫабалыҡ төйәге булыуын иҫбатлай. Бер ыңғай шуны ла әйтәйек: сығанаҡтарҙа баба-Төкләҫ ғали йәнәптәре Йеҙекәй батырыбыҙҙың бабаһы итеп күрһәтелгән — Йеҙекәйҙең Үҫәргән батшалар шәжәрәһенә ҡарағанлығын дөрөҫләүсе өҫтәлмә таяныс был.

Өҫтәге шәжәрәлә килтерелгән хандарҙың Әстерхан ханы Әбдел-Кәримгә тиклемгеләре бөтәһе лә Оло Урҙа (Алтын Урҙаның дауамы) хандары булған. Сарай ҡалаһы ҡыйратылғандан һуң Әстерхан уларҙың баш ҡалаһына әүерелгән. Оло Урҙа тамам тарҡалғандан һуң, үҙ аллы Әстерхан ханлығы башлана, 1491 йылда тәхеткә ултырған башҡорт Ямғырсы Муса улы уның тәүге ханы була. 1556 йылда Дәрүиш-Ғали хан заманында Әстерхан ханлығы йәшәүҙән туҡтай.

Инде Әмәт Хәмәт хан осорона кире әйләнеп ҡайтайыҡ та ул хан булып торған Бүләр ҡалаһы тирәләрен байҡайыҡ.

## Бүләр ханы Әмәт Хәмәт һәм уның тоҡомдары

«Борон заманда был ерҙә нуғай ине. Зәй, Шишмә тигән ерҙәрҙә һәр тарафтан күсеп йөрөрҙәр ине, — тип әйтелә шәжәрәлә. — Ул заманда Әмәт Хәмәт тигән хандың ҡул аҫтында торҙолар... Шул уҡ заманда Йәнбәк хан (1341 — 1357. — *Й.С.*) менән Аҡһаҡ Тимер (1336 — 1405. — *Й.С.*) хан ине. Былар ваҡытында йортҡа оло бөлгөнлөк булды, һәр тарафҡа яуҙар булды. Әмәт



*Уралдағы башҡорт ҡатын-ҡыҙҙары һәм балалары*

Хәмәт хандың йорто боҙолдо»... (Һүрәттә Уралдағы башҡорт ҡатын-ҡыҙҙары һәм балалары).

Башҡорт еренә был оло бөлгөнлөк, ҡара яуҙар ябырылыуҙың датаһын баяғы башҡорт тәүәрихе «Сыңғыҙнамә»нән теүәл билдәләй алабыҙ: Алтын Урҙаның хан нәҫелдәренең береһе Булат-Тимер («Сыңғыҙнамә»лә ул Аҡһаҡ Тимер тип яңылыштырылған) дөрөп инеп болғар илен баҫып алған, Болғар ҡалаһын емергән һәм болғар ханы Ғабдулланы үлтергән ***1376 йыл*** ул.

«Ул ваҡытта Бүләр шәһәренең ханы Әмәт Хәмәт тигән хан ине, — тип әйтелә «Сыңғыҙнамә»лә. — Күсәһе (иләүе) бер ҡабсаҡ тигән халыҡ, бараж тигән халыҡ ине (йәғни Ҡыпсаҡ һәм Юрматы башҡорттары. — *Й.С.*)».


Ҡубандағы нуғай балалары

Болғар ҡалаһын тар-мар ҡылған ошо Булат-Тимер бер юлы Бүләргә лә килеп еткәс, Әмәт Хәмәт хан, бейҙәре менән кәңәшләшеп, үҙ көсөнөң аҙлығын тойоп, уға ҡарышмаҫҡа була — ҡала ҡапҡаларын аса. Әммә Булат-Тимер ғәскәре ҡалаға бәреп кереп, осраған һәр берәүҙе ҡырып һала, сәскә атҡан Бүләр ҡалаһын ер менән тигеҙләп китә. Әмәт Хәмәт хан үҙ халҡының бер өлөшө менән далаға ҡасҡан икән. Яуыз хан уның йәйләүенә килеп етеп, йәнә кешеләрен ҡыра башлай. Әмәт Хәмәтте тотоп, Булат-Тимер ҡаршыһына баҫтыралар. Был осорҙа Әмәт Хәмәт хан һәм уның иләүе һаман яҙыҡ дин тотҡан булһа кәрәк, сөнки мосолман Булат-Тимер уға, үҙен һәм халҡын тамам ҡырылып бөтөүҙән ҡотҡарыу өсөн, хәҙер үк Ислам динен ҡабул ҡылыуҙы шарт итеп ҡуя һәм Әмәт Хәмәт хан быға ризалаша — һөҙөмтәлә илбаҫар уны имен ҡалдырып китә. Ҡәҙимге ҡанунға ярашлы, мосолман диненә күскән мәжүсиҙәргә мосолман исемдәре бирелеүен иҫтә тотһаҡ, ошоғаса сәйерерәк күренгән Әмәт Хәмәт исеме шул сәйерлегенән арына: Ислам диненә күндереүсе Булат-Тимер хан ҡушҡан, әммә ғәрәп телен белмәгән башҡорттар тарафынан боҙоп әйтелгән *Әлмөхәмәт* булырға тейеш был исем... (Һүрәттә Ҡубандағы нуғай балалары).

Әммә Булат-Тимер хан Бүләр төбәгенә ете йыл буйына тынғы бирмәгәнлеге, йыл да килеп баҫҡанлығы билдәле. Шунан йөҙәгән Әмәт Хәмәт хан, шәжәрәләгесә әйтһәк, «бер аҙ кешеләр менән ҡасып, Олуғ Иҙелдең (хәҙерге Каманың. — *Й.С.*) арғы яғына сыҡтылар һәм йорт урыны ҡаҙынылар. Ҡара йылға тигән Шишмә буйында ҡундылар... Бер зират ташы күрҙеләр. Ташҡа яҙылмыш «Сулҡа ата» тип. Хан әйтте, моғайын, был ғәзиз булыр имеш, тип. Шул ваҡытта тарих һигеҙ йөҙ ун берҙә (миләди буйынса 1408 йыл. — *Й.С.*) ине...»

«Нуғай ылыҫы шәжәрәһе» тигән боронғораҡкы нөсхәһендә был зират, әйтеп үтеүебеҙсә, «Солон ата ҡәбере» тип яҙылған:

«Нуғайҙарҙың иң әүәлге хандары Әмәт Хәмәт хан булып, башта Зәй, Шишмә тигән урындарҙа торһа ла, һуңынан Иҙелдең аръяғындағы Солон атаның ҡәбере булған Ҡарбин тигән бер ергә барып урынлашып, бер ҡәҙәре ғүмер һөргәндән һуң ҡартайып, ханлығын Шығай бейгә тапшырҙы».

Шәжәрәләребеҙҙең ошоһонда — Шығай, икенсеһендә Шәғәли тип яҙылған был исем Шәйех-Ғалиҙың ҡыҫҡартылып әйтелеше булып тора.

«Шығай бей, Шатҡы һыуы буйында йорт һалып, бөтөн ғүмерен шунда уҙғарҙы. Шунда вафат булып, Солон ата ҡәбере янына дәфен ителде». Әйтеп үтеүебеҙсә, хәҙергә Татарстан биләмәһендә тороп ҡалмыш Шатҡы йылғаһы буйында Шығай бабабыҙ нигеҙләгән Шатҡы ҡасабаһы бар әле лә. Шундағы Минзәлә яҡтарында шул бабабыҙ Шығай бейҙән Шығай ауылы ла ҡалған (ҡулъяҙма: Ғәли Соҡори. Тәүәрих-и Болғарийа йакә тәкриб-и ғари динелүр вә һәм ҡол ғариф динелсә жағздур, 16А бит).

Юрматы шәжәрәһенән: Шәғәли бейҙең «уғылы Ғали Шәйех Дәрүиш тигән олуғ бей булды. Йорт аман булды. Шәйех Дәрүиш бей булғас, боронғо аталарының йортона — Зәй, Шишмәгә күстеләр, һәр тарафтан күсеп йөрөнөләр... Бер аҙҙан һуң Шәйех Дәрүиш бей донъянан үтте, унан һуң бейҙең уғылы Сәсле Дәрүиш ине, *бейлеккә мөһөр бирелде.* Олуғ бей булды...»

Ошо урында Шәйех Дәрүиштең — үлеү, Сәсле Дәрүиштең бейлеккә мөһөр алыу йылын шаҡтай яҡын теүәллекле билдәләү мөмкинлеге бар. Баяғы хеҙмәтендә Сәғит Мираҫ уҙаманыбыҙ яҙыуынса: «Былар һәммәһе Нуғай ылыҫынан булған әҙәм Ҡазанға хан булған заманда ине. Ҡазан ханын үҙҙәренең олуғ ханы итеп таныйҙар, ханлыҡтарын, бейлектәрен Ҡазан ханынан тәсдиҡ ҡылдыралар ине, быларға Ҡазан ханы мөһөр (мисәт) ебәрә ине...» («Ватандаш» журналы 1996/2; 101-енсе бит).

Ул осорҙоң Ҡазан ханы «Нуғай ылыҫынан» булғас, үҙебеҙҙең башҡорт икәнлеге шикһеҙ. Ҡазан ханлығын нигеҙләүсе Оло Мөхәммәт үҙе — башҡорт Туҡтамыш хандың улы икәнлеген, ә уның тоҡомонан ҡаны менән дә, рухы менән дә һуңғы башҡорт хан Илһамды Ҡазан тәхетенә 1479 йылда башҡорт-нуғайҙар мендергәнлеген беләбеҙ. Башҡорт Илһам хандың ханлыҡ ғүмере фажиғәле өҙөлә — 1487 йылда уны Ҡазан татарҙары бөтә ғаиләһе менән бергә уның ҡан дошманы булған Мәскәү батшаһына хыянатсыларса һатып ебәрәләр һәм ул шунда зинданда үлеп ҡала. Шуға күрә Сәсле Дәрүишкә бейлек мөһөрө тап Илһам хан тарафынан һәм ул хакимлыҡ ҡылған 1479 — 1487 йылдар араһында бирелгәнлеге төҫмөрләнә.

Юрматы шәжәрәһенән: «Нуғайҙар ғәҙәте шул ине: бей, мырҙа тип баш эйеп йөрөнөләр. Күсә-күсә Һаҡмар, Яйыҡҡа һәм Иҙел (Ағиҙел. — *Й.С.*) буйына еттеләр. Һанһыҙ нуғай ошо ерҙәрҙә торлаҡ ҡылдылар. Әммә Сәсле Дәрүиш бейҙең ғүмеренең ахыры булды, уғылы юҡ ине һәм ҡәрендәш-яҡыны юҡ ине, бер генә ҡыҙы бар ине, үҙ ҡулы аҫтындағы нуғайға (Себер хандары шәжәрәһенән Мамант-Солтандың улы Мамай-Нар-Ҡасимға. — *Й.С.*) ҡыҙҙы биргән ине. Әммә ул ҡыҙҙан ике уғылы бар ине, бере Борнаҡ, бере Ядкәр (1533 йылда тыуған, сөнки ул 1552 йылда Ҡазан ханы булғанында 19 йәштә ине. — *Й.С.*) тигән ине. Әммә Борнаҡ тип уны шуның өсөн атанылар, һәмсә уғылы-ҡыҙы юҡ сәбәптән, (ғүмерле булһын тип), бороно аҡ аттың ҡуйынына һалып, ат исемен (дөрөҫө — ләҡәбен, сөнки малайҙың Бикбулат тигән үҙ исеме лә була; шуға күрә «Бикбулат-Борнаҡ тип яҙабыҙ. — *Й.С.*) бирҙеләр. Аталары — нуғай — йәш ваҡытында вафат ине (Әстерхан ханы булып ултырғанында 1548 йылда аҫыраулығы буйынса ағалары Ямғырсы, Исмәғил, Йософ тарафынан үлтерелә. — *Й.С.*). Сәсле Дәрүиш бейҙең ҡулында үҫкәндәр ине. Сәсле Дәрүиш бей донъянан күсте. Оло улы Борнаҡ — бей булды, Ядкәр — мырҙа булды... Ул заманда Тәүкәй хан ине. Тәүкәйгә мөһөр бирелде».

Иң элек әйтергә кәрәк: Ядкәр мырҙа ул заманда ағаһы Бикбулат-Борнаҡ бейҙең хөкүмәтендә баҫҡаҡ вазифаһын үтәй. Баҫҡаҡ — дәүләт халҡынан дәүләт ҡаҙнаһына һалым йыйыусы ул. Шуға күрәме, әҙәбиәтебеҙҙә уны башҡорт халҡын талап йөрөүсе рәхимһеҙ нуғай баҫҡағы итеп күрһәтеү ҙә сағылып ҡала. Ләкин дәүләт илдән һалым йыйыуһыҙ йәшәй алмай — хатта беҙҙең осорҙоң Рәсәй Федерацияһы ла бит үҙенең һалымдар инспекцияһын һәм полицияһын булдырҙы...

Инде әле күрһәтелгән шәжәрә юлдарына килгәндә, шәжәрәсе был урында Бикбулат-Борнаҡтың бей булыуын Сәсле Дәрүиштең үлеү һөҙөмтәһе итеп күрһәтеп саҡ ҡына яңылышҡан, сөнки Сәсле Дәрүиш был тарихи ваҡиғанан һуң да бер нисә тиҫтә йыл йәшәүе билдәле. Сәсле Дәрүиштең бейлектән китеү сәбәбе, минеңсә, бөтөнләй башҡаса. Ул замандарҙа башҡорт бейҙәренең, мырҙаларының үҙ ғәскәре башында, Мәскәү кенәзенә ялланып, Мәскәүҙең төрлө һуғыш сәфәрҙәрендә ҡатнашыуы, ҡайһыларының оҙаҡ йылдар ҡалып Мәскәүгә хеҙмәт итеүҙәре билдәле. Мәҫәлән, минең туп-тура бабам Ябынсы, Василий өсөнсө кенәздең армияһында хеҙмәт итеп, яҫауыл дәрәжәһе алып ҡайта, «Үҫәргән тәүәрихе» шәжәрәһендә лә ул Ябынсы Яҫауыл исемендә билдәле. Ябынсы Яҫауылдың замандашы, Юрматы ҡәбиләһенең ололоҡло Дәрүиш-Ғали ләҡәбен йөрөткән баяғы бейе (уға был хөрмәтле «ғали» ләҡәбе Ҡазандың башҡорт ханы тарафынан бирелгән) Сәсле Дәрүиш тә, ана шулай урыҫтарға ялланып, Василий өсөнсөнөң оҙаҡ йылдарға (1510 — 1531) һуҙылған, ярым үҙ аллы Псков, Вологда, Рязань, Новгород-Северский кенәзлектәрен Мәскәүгә ҡушыу һәм Ҡырым, Ҡазан ханлыҡтарын ҡаҡшатыу өсөн барған һуғыштарында ҡатнашҡан, һөҙөмтәлә илгиҙәр-дәрүишкә әүерелеп, урыҫ армияһындағыса оҙон сәс-толом (коса) үҫтереп ҡайтҡан, шуға күрә Сәсле Дәрүиш (ә урыҫтарҙа — Коса) ләҡәбе алған булырға тейеш (урыҫ тарихында — Дервиш-Али исемендә билдәле, ә уның аҫырау улы [ейәне] Ядкәрҙе — Едигер Косаевич тип яҙғандар). Үҙе сит яҡтарҙа йөрөгәнендә Башҡортостандағы бейлек вазифаһын аҫырау өлкән улы (ейәне) Бикбулат-Борнаҡ башҡарып, ахырҙа уландың был вазифаһын, шәжәрәлә әйтелеүенсә, Ҡазандың ҡыҫҡа ваҡытлы башҡорт ханы Тәүкәй (Тәүкил) рәсми рәүештә нығытып ҡуйған — тәсдиҡләгән. Бының шаҡтай теүәллекле датаһы шул Тәүкәйҙең Ҡазан ханы булып ултырыу йылы менән тура килә. Был йылды билдәләүҙе уның, Тәүкәй хандың, тәржемәи хәленән башлайыҡ: «Тәүкәй мең дә һикһән биш йорт ҡаҙаҡҡа (күскенсегә. — *Й.С.*) баш булды, һәр тарафҡа күсеп йөрөнөләр... Ғәҙеллек менән йорт көттөләр», — тип әйтелә Юрматы шәжәрәһендә. Тимәк, үҙебеҙҙең Үҫәргән-нуғайҙарыбыҙҙың хан дәрәжәһенә ирешмеш күренекле бер мырҙаһы булып сыға һәм ул, Тәүкәй, Ҡазан хан һарайында хеҙмәт иткән күренекле Үҫәргән-

нуғай мырҙаһы Тәүкил үҙе булып тора (был зат башҡорт Муса кенәздең яҡын туғаны булып, элегерәк Оло Урҙа ханына — Муса кенәздең кейәүе мәрхүм Әхмәт хандың улы Шәйех-Әхмәт ханға хеҙмәт иткән). 1530 йылда Ҡазан ғәскәрҙәре урыҫтарҙан еңелгәс, ғәҙәттәгесә, Ҡазандағы түрә-ҡара һағыҙаҡ ояһылай ҡайнаша башлай һәм Тағай менән әлеге шул Тәүкил мырҙалар етәкселегендә Мәскәү яҡлылар өҫтөнлөк алып, ҡырымлы Сафа-Гәрәй ханды тәхеттән ҡолатып, Мәскәү бөйөк кенәзе Василий менән солох төҙөшөү өсөн, беҙҙең Тәүкил мырҙаны, уның элек Оло Урҙа ханы Шәйех-Әхмәттең ылыҫ башлығы (премьер-министры) булыуын һәм 1501 йылда Оло Урҙанан Мәскәүгә илсе булып та барыуын (Н.М. Карамзин, т. VI; 187, 307-нсе биттәр) иҫәпкә алып, буғай, уны Мәскәү менән эш итмәле ***хан*** итеп һайлап ҡуялар. 1531 йылда ошо ике мырҙа (береһе инде хан дәрәжәһендә) шул эш менән Мәскәүгә юллана. Ләкин кенәз Василий был Тәүкил мырҙаның «хан»лығын һис танымай, юлдашы Тағай мырҙа менән икеһен Мәскәүҙән ҡыуып ҡайтара; урыҫҡа нығ бойондороҡло ҡазандар иһә, хан һайлау мәсьәләһендә шулай ауыҙҙары нығ бешеп, Мәскәүҙән үҙҙәренә икенсе бер хан һорарға һәм һөҙөмтәлә Мәскәүҙең тоғролоҡло ялсыһы Йәнғәлиҙе хан итеп алырға мәжбүр булалар. Тап бына шул ҡыҫҡа ваҡытлы Тәүкәй (Тәүкил) хан 1531 йылда төньяҡ-көнбайыш башҡорт иләүенә Бикбулат-Борнаҡты бей итеп раҫлаған — мөһөр биргән дә инде. Шунан һуң ул, Бикбулат-Борнаҡ, ошо Көн-Өфө-Тора кенәзлегендә (кенәзе Исмәғил Хайрас) туғыҙ йыл бей булып торғас, 1540 йылда үҙ атаһы Себер ханы Мамай-Нар-Ҡасим йәки Шәйех-Мамай-Ҡасим уны үҙе урынына Себер-Тура тәхетенә ултыртып ҡалдырған да үҙе иһә баяғы мәрхүм Әхмәт хандың урыҫтарға итәғәтле ейәне Абдрахмандың тамырын киҫергә — Әстерханды урыҫ ҡулы аҫтынан тартып алырға киткән, сөнки Ә.В. Туған (Башҡорттарҙың тарихы... Өфө, 1994; 26-нсы бит) Шәйех-Мамай-Нар-Ҡасимдың Әстерхан ханы булыу осрон 1540 — 1548 йылдар менән билдәләй.

Иҙел тамағындағы стратегик әһәмиәткә эйә Әстерханды ана шулай үҙенең хәрби төйәге (плацдармы) яһап алып, Мамай-Нар-Ҡасим хан Көнбайышҡа — төркиҙәрҙең үҙ аллылығының төп дошманы булып һаналған урыҫ иленең ҡалаларына сапҡын артынан сапҡын яһап бөлдөрә, урыҫтың хәтерендә нығ ярылып ҡалған боронғо ҡурҡыныс Мамай батыр (1380 йыл үлтерелгән) ҡабат терелгәндәй ҡабул ҡылына — Нар-Ҡасимға Мамай ләҡәбе шунан тағыла, буғай... Тик Мәскәү ҙә йоҡлап ятмай: үҙенең хас дошманына әүерелгән Мамай-Ҡасим ханды башҡорттарҙың үҙҙәренән юҡ иттертеү әмәлен эҙләп таба. Ул осорҙа Башҡортостандың көтөлмәгән ауыр хәлгә ҡалыуы ла Мәскәү файҙаһына була. Юрматы шәжәрәһендә (28 — 29-ынсы биттәр) аныҡ бәйән ителеүенсә, «бер заман йылдар ҡытлыҡ булды. Ҡыш бик оҙаҡ булды, өс йылғаса йылҡы, ҡуй бөттө, игендәр һис уңманы, күп халайыҡтар дарманһыҙ булдылар, вә күп халайыҡ ас-яланғас булдылар. Нуғайҙар (башҡорттар. — *Й.С.*) йыйылып кәңәш ҡылдылар. Боронғо аталарыбыҙ Ҡубандан килгән (заманында Ҡубан яғына олаҡмыш башҡорттарҙың күп өлөшөн Йеҙекәй батыр менән уның улы Нураддин — Мораҙым Уралға ҡабат алып ҡайтыуға ишара. — *Й.С.*) ине, ер-һыу тип; һалҡын ер, һалҡын һыу эҙләп килгәндәр, әммә ҡыш һыуығы Көн эҫелегенән яман имеш. Әммә һыуыҡ тәжрибәһенән да яманы — төн яғынан урыҫ көффар килгәйне (Строгановтарҙың Пермь яҡтарына ерегеүе. — *Й.С.*). Был ерҙәрҙә урыҫ күп булғай. Беҙгә был ер лайыҡ түгел тип, һанһыҙ күп нуғайҙар боҫор булдылар. Әммә ярлы-ябағалары Борнаҡ бейгә килеп әйттеләр: яҡшы ваҡытта бергә торҙоҡ, инде заман яманайғас, беҙҙе ҡайҙа ҡуйып китәһегеҙ, беҙ ҡайҙа барайыҡ, тип бик ялбарҙылар иһә, Бурнаҡ бей күсмәҫ булды. Энеһе Ядкәр мырҙа баш булып, һанһыҙ күп нуғай менән Ҡубанға күстеләр. Әммә туғыҙ йөҙ ҙә илле өстә (=1546. — *Й.С.*), Ағиҙелдең буйында үрге осо — Нөгөш, түбәнге осо Күкүш, шуларҙан сыҡҡан таралма һыуҙары, яландары менән биләп торалар ине (нуғайҙар). Өс йөҙ нуғай ырыуҙары менән дәхи ҙә Ҡубанға боҫтолар. Бурнаҡ бей менән ҡалғандары *иштәк* аталдылар». Ядкәр үҙенең башҡорттары менән Мәскәү дәүләтенә ялланып, уға Ҡубанда хеҙмәт итергә киткән, уның хеҙмәт дәүерен урыҫ тарихсылары һигеҙ йыл итеп билдәләй.

Күренеүенсә, Ҡубанға китмәй, Уралда тороп ҡалған бабаларыбыҙ үҙҙәрен Себер-Тура ханлығы башҡорттарының исеме менән «башҡорт» тип, ә ҡаҙаҡтар уларҙы, үҙҙәренә күрше Себер халҡы әстәктәрҙең исеменә бәйләп, «иштәк» тип атағандар...

Бына ошо ауыр-билғауыр заманда Әстерхан ханы Мамай-Нар-Ҡасимдың да, уның туғаны һәм Мәскәүгә ҡаршы көрәшендәге берекмәне булған Бәләкәй Урҙаның кенәзе (нурадины) Ирзал Ураҡтың да хәлдәре мөшкөл, ғәскәрҙәре ғәйрәтһеҙ була, әлбиттә. Күберәген урыҫ ҡулына ҡарап

торған Ҙур Урҙаның (Көн-Өфө-Тораның) кенәз йортона әленән-әле Мәскәүҙән бүләккә килә торған аҫыл малдарҙы һәм Мәскәү менән берекмәнлекте, боронғолар һүҙе менән әйтһәк, «ҡан-ҡәрҙәшлектән дә өҫтөн күрмеш яуыз Исмәғил Хайрас», форсаттан файҙаланып һәм Мәскәү теләген үтәп, өҫтәрәк бер әйтеп үтеүебеҙсә, 1548 йылда Әстерханды аҫтыртын килеп баҫа һәм, туғанлыҡ хәйләһе менән хан ҡәлғәһенә үтеп инеп, Мамай-Нар-Ҡасимды яҙалап үлтерә, урынына Исмәғилдең ағаһы Ямғырсы мырҙа хан ителәә. Бер ыңғайҙан Бәләкәй Урҙаның кенәзе (нурадины) Ирзал Ураҡ та юҡ ителеп, Исмәғилдең ҡустыһы Зартуш Һары Йософ уның урынын ала... Ләкин Зартуш Һары Йософ та ғәмәлдә Ҡазан яҡлы булып, Мәскәүгә ҡаршы торғас, 1554 йылда Мәскәү теләге менән уны Исмәғил Хайрас үҙе үлтереп, 1555 йылда ике урҙаны Мәскәүгә бойондороҡло берәгәй Оло Урҙаға берләштерә лә 1564 йылғаса (үлгәненсә) шуның кенәзе була. Ә 1557 йылда бейҙәребеҙҙең, Ҡазанға барып, Рәсәй батшаһына итәғәтлек итеүе — шул Исмәғил Хайрас етәкселегендәге Башҡортостандың үҙе теләп Рәсәйгә ғәмәли ҡушылыуын рәсмиләштереп дөрөҫләү генә һәм ул заманаһының тәрән аҡыл эйәһе Исмәғил Хайрас тарафынан ойошторолған да, булһа кәрәк...

Мәскәү яҡлы Әстерхан ханы Ямғырсы ла, көтмәгәндә, Яуыз Иван Ҡазанды яулап алыуы сәбәпле, урыҫтарҙың килешкеһеҙ дошманына әүерелгәс, 1554 йылда Яуыз Иван ғәскәрҙәре уны баҫтырырға хәрби сәфәргә сыға. Ә беҙ белгән Сәсле Дәрүиш (Дервиш-Али) был заманда урыҫтарға оҙаҡ йылдар тоғро хеҙмәте өсөн Яуыз Иван тарафынан һөйөлөп, 1551 йылда уға Звенигород ҡалаһы бүләк ителгән йәғни шунда хан итеп ҡуйылғайны. Әстерхандың хан тәхетенән ҡолатылған Ямғырсы урынына урыҫ ғәскәрҙәре Сәсле Дәрүиш (Дервиш-Али) ханды килтереп ултырта Әммә был да оҙаҡҡа бармай: Рәсәй дәүләтенә тулыһынса бойондороҡло булыуҙан баш тартҡан Сәсле Дәрүиште Яуыз Иван, 1556 йылда Әстерханға яңынан ғәскәр ебәреп, тәхетенән ҡолата һәм шунан һуң Әстерхан ханлығы, Ҡазан ханлығы һымаҡ уҡ, Рәсәйҙең ябай гөбөрнәһенә әүерелдерелә...

## Ҡазандың һуңғы ханы Ядкәр, бабам Ябынсы Яҫауыл

1552 йыл Ядкәр батырҙың, башҡорт Себер хандары тоҡомоноң, йондоҙ сәғәте һуға.

Уның тәржемәи хәленең урыҫтарға бәйле башланғыс осоро тураһында 1542 йылдың 8 июлендә Әстерхандан Мәскәүгә ҡайтҡан илсе Ф. Невежиндың хисапнамәһенән беләбеҙ. Ф. Невежин унда Әстерхан батша улдарының береһе “Идехер” (йәғни ул саҡта Әстерханда хан булып торған Мамай-Нар-Ҡасимдың кесе улы Ядкәр) Мәскәүгә “бөйөк государьгә хеҙмәт итергә юлланды” тип хәбәр итә. Билдәле булыуынса, был осорҙа уның бер туғандарынан өлкән ағаһы Сура батыр — Ҡазан ханлығы хеҙмәтендә, уртансыһы Бикбулат-Борнаҡ Себер ханлығы тәхетендә ултыра. Күренеүенсә, Ядкәр мырҙаның Башҡортостандан сығып китеүенең башҡорт шәжәрәләрендәге датаһы урыҫтың тарихи доҡументтарындағыға тап килә — 1542 йыл. Урыҫ сығанаҡтарының барыһы ла күрһәтеүенсә, Мәскәү дәүләтенә ул һигеҙ йыл буйы хеҙмәт иткән (тимәк, 1551 йылғаса).

Олатаһы Сәсле Дәрүиш (урыҫ тарихындағы Дәрүиш-Ғали) миҫалында, булһа кәрәк, шул 1542 йылдан алып Ҡубан яғында урыҫ батшаһы Яуыз Иванға (моғайын, сик һаҡсыһы рәүешендә) ялланып хеҙмәт итеп йөрөгән был йәш егет (1533 йылда тыуған, Яуыз Ивандың йәштәше) төркиҙәр дәүләте Ҡазан ханлығын юҡ итергә Яуыз Ивандың аяҡланыуынан талағы ташып, буғай, урыҫ совет тарихсылары яҙыуынса, «1549 йылда Мәскәү батшаһына хыянат итеп» (Казанская история. М. — Л., 1954; 185 — 186-нсы биттәр), Башҡортостанына ҡайтып китә лә Бәләкәй Урҙа кенәзе Йософтоң ғәскәр башлығы була.

Ҡазанды алырға ҡәһәтләнгән Яуыз Иванға халыҡ-ара уңайлы форсат тыуа: Рәсәйҙең сит илдәр менән һуғыштары туҡтаған (Ҡазан ханлығының төп таянысы булырҙай төрөк солтаны менән дә дуҫлыҡ солохо төҙөлгән), Ҡазандың үҙ аллылыҡ билдәһе булырҙай хәләл ханы Үтәмешгәрәй менән уның исеменән идаралыҡ итеүсе әсәһе Сөйөмбикәне (башҡорт кенәзе Йософтоң ҡыҙын) хыянатсыл ҡазандар, әүәлдәнге үҙ ғәҙәттәре буйынса, үҙҙәре үк Мәскүгә һатып ебәреп, урынына Мәскәү ялсыһы Шәйехғәли ханды ултыртҡан һәм ул ханлыҡты эстән емереү әмәлдәрен күрә башлаған... «Бер көндө Шәйехғәли Ҡазандың барлыҡ туптарын эштән сығарып боҙҙо, дары һандыҡтарының һәммәһен бикләп, йәшерен рәүештә Зөйә (урыҫтарҙың Ҡазанды

алыу өсөн терәк итеп ҡорған һәм даими урыҫ ғәскәрҙәре торған Свияжеск ҡәлғәһе. — *Й.С.*) ҡалаһына ебәрҙе. Бынан үҙе, үҙенең хеҙмәткәрҙәрен һәм Ҡазан ҙурҙарының бәғзеләрен алып, янындағы урыҫ ғәскәре менән, балыҡ тоторға тип ялғанлап, Ҡазандан сығып китте. Ҡазандан киткәс, янындағы Ҡазан мырҙаларын: «Һеҙ мине ханлыҡтан төшөрөргә тырыштығыҙ», — тип оҙон итеп орошто. Зөйәгә барғас, был мырҙаларҙың барыһын да үлтертте» (Ә.В. Туған. Башҡортттарҙың тарихы. Төрк һәм татар тарихы. Өфө, 1994; 328 — 329-ынсы биттәр). Был ваҡыт Ҡазан халҡы исеменән илсе булып Мәскәүгә барған Каширов Ғәлимәрҙән тигән түрә Яуыз Иванға күңелле тәкдим яһай: «Әгәр кенәз хәҙрәттәре, Шәйехғәлиҙе төшөрөп, уның урынына Мәскәүҙән бер *урыҫ наместнигын ҡуйһа,* (Ҡазан ханлығын бөтөрөп, Рәсәй гөбөрнәһе яһау, тигән һүҙ был — ҡазандар инде үҙҙәрен-үҙҙәре һаталар Яуыз Иванға! — *Й.С.*), халыҡтар бик яҡшы итәғәт итерҙәр ине. *Беҙ, ҡаланан сығып, ауылдарға таралып ултырыр инек»* (тулы капитуляция! — *Й.С.*). [Ә.В. Туған, 328-енсе бит]. Яуыз Ивандың йөрәгенә был һарымай булып яғылып, Свияжеск воеводаһы кенәз Микулинскийҙы ҡазандарға хакимдар итеп ебәрә. Тынысланған ҡазандар «наместник Микулинскийға хан һарайын әҙерләргә керештеләр. Шәйехғәлиҙең ғаиләһен Зөйәгә оҙаттылар, кенәз Микулинскийҙы саҡырҙылар. Кенәз килде. Халыҡ уны Иҙел буйына төшөп ҡаршы алды» (Ә.В. Туған, 329-ынсы бит). *Ләкин* әүәлерәк Ҡазандан ҡасып китеп Мәскәүгә хеҙмәт иткән һәм инде килеп ҡазандарҙың саҡырыуы буйынса Мәскәүҙән кире ҡайтҡан Сапҡын һәм Бурнаш тигән түрәләр, көтмәгәндә: «Урыҫтар һеҙҙе тамам ҡырып, тамырығыҙҙы ҡороторға киләләр!» — тип ҡапыл эште боҙғас, ҡазандарҙың Мәскәүгә ҡарашы ҡырҡа үҙгәрә; 1552 йылдың 24 мартында ошо хаҡта хәбәр алмыш Яуыз Иван: «Христиан динлеләрҙәң рәхәте өсөн Ҡазанды тапарға, христиан динен юғары күтәрергә ваҡыт етте!» — тип оран һалып, оло ғәскәр менән Ҡазанға һуғыш сәфәренә сыға. Быға тиклем ҡазандарға иҫе китмәгән, әммә ошо хәлдәрҙе ишетеп аҡылын йыя башлаған төрөк солтаны *ла*, ниһәйәт, ҡан-кәрҙәшлекте иҫенә төшөрөп, урыҫ кафырға ҡаршы изге һуғышта Ҡазан ханлығы менән берләшергә саҡырып, Башҡортостанға үҙенең илсеһен юлландыра. Кенәздәр һәм мырҙалар төрөк солтанының затлы бүләктәрен ихлас ҡабул ҡылып алып, хитапнамәһен дә иғтибарлы тыңлайҙар: «И ҡеүәтле нуғай иленең күмәктәре, мине тыңлап, Ҡазанға яҡын йәшәүселәр булараҡ, уға ярҙам хаҡына, бигерәк тә боронғо һәм бөйөк динебеҙ хаҡына Мәскәү батшаһы һәм бөйөк кенәзенә ҡаршы көрәштә ысын йөрәктән ҡазандарға ҡушылығыҙ, бирешмәгеҙ, көслө ҡаршы тороғоҙ уға. Һеҙҙең турала һәр саҡ ишетеп торам: динебеҙгә уҫал һөжүм ҡылыуына, уны юҡ итергә яҫҡаныуына ҡаршы көрәшергә теләйһегеҙ икән. Һәм бына ни хаҡында бик ныҡ хәүефләнәм һәм ҡурҡам: үҙ-ара килешмәй йәшәһәгеҙ, Ҡазанға килгән бәлә һеҙгә лә килер, юҡҡа сығырһығыҙ һәм урҙағыҙ тарҡалыр».

*Ләкин* үҙенең башҡорт иленең киләсәген Бохара, йә Төркиә юлында түгел, ә яҡын күрше һәм ҡеүәтле Рәсәй дәүләте менән берлектә күргән Исмәғил Хайрас кенәзебеҙ төрөк солтанына оторо яуаплай: «Һин, бөйөк бадиша-солтан, беҙҙе түгел, ә үҙенде ҡайғыртаһың. Һин беҙгә батша *ла* түгел, етмәһә, сөнки беҙҙең ерҙә һис ни ҡормайһың, беҙҙең менән идара ҡылмайһың һәм беҙҙән алыҫта — диңгеҙ аръяғында йәшәйһең; байһың, көслөһөң, мөлкәттәрең башыңдан ашҡан — бер нәмәгә лә мохтажлығың юҡ; ә беҙ иһә фәҡирбеҙ, барлы-юҡлы торабыҙ. Әгәр кәрәк-яраҡтар менән еребеҙҙе Мәскәү батшаһы тәьмин итмәһә, бер көн дә йәшәй алмаҫ инек. Һәм шул игелеге өсөн беҙ хәйләкәр һәм алдаҡсы ҡазандарға ҡаршы көрәшендә уға ярҙамға килергә тейешбеҙ. Гәрсә улар, ҡазандар, менән телебеҙ ҙә, динебеҙ ҙә бер булһа *ла*, хәҡиҡәт яғында беҙ! — Һәм артабан хитапнамә юлдарында бабабыҙ Исмәғил Хайрастың ҡайһындай ҙа зирәк аҡыл эйәһе булғанлығына, хатта бөгөн беҙ белергә тырышҡандарҙы *ла* алдан күреп-белеп эш иткәнлегенә иҫең-аҡылың китерлек. — Беҙгә, - ти *ул*, - мәскәүҙәрҙең ҡазандарға ҡаршы барыуына ғына түгел, ә бәлки һинең үҙеңә, батшаларҙың батшаһына ҡаршы барыуына *ла* ярҙамлашыу хәйерле[21], юғиһә беҙгә ҡаршы *ла* ҡубынырһың. Әллә һин ишетмәнеңме ни ҡазандарҙың мәскәүҙәргә даими ҡайһындай яуызлыҡ ҡылыуҙарын, өҙләкһеҙ улар еренә ябырылыуҙарын һәм урыҫ кешеләрен һәләк итеүҙәрен? Һәм урыҫтар менән ике-ара шартнамәләрен күп тапҡырҙар боҙоуҙарын һәм тыныслыҡҡа хыянат ҡылыуҙарын. Ә, етмәһә, беҙгә тумбытаһың: уның яғынан ҡазандарға ни булһа,

---

[21] *Бөйөк бабабыҙ Исмәғил Хайрастың ошо васыятын үтәп, башҡорт халҡы XVII быуат аҙағында урыҫ армияһының төрөктәргә ҡаршы Ҡырым һәм Аҙау походтарында әүҙем ҡатнаша, Алдар батыр унда ҙур ҡаһарманлыҡ күрһәтә.*

һеҙгә лә шул буласаҡ, тип. Нуғайҙарҙың иһә һүҙе ошолай: уға (урыҫ батшаһына) буйһоноу һәм хеҙмәт итеү беҙгә һис оят түгел — бөтә байлығы һәм ҡеүәте менән ул да һинең кеүек үк. Беҙҙең китаптарыбыҙҙа ла, христиандарҙыҡында ла яҙылған бит: ахыры заманда бөтә телдәр ҙә ҡушыла, бөтәһе лә христиан динендә һәм шул уҡ дәүләт ҡулы аҫтында була. Урыҫтың христиан дине кеүек тағы ниндәй изге дин бар? Беҙҙең ҡараңғы диндәребеҙҙең бөтәһенән дә яҡшыраҡ, яҡтынан-яҡты ҡояштай нур сәсә ул» (Сказание о царстве Казанском. М. — Л., 1954; 98 — 99-ынсы биттәр). Диндәр тураһында ошондай һүҙҙәр әйтергә хәҙерге заман уҙаманының да һис ҡыйыулығы етмәҫлек...

Исмәғил Хайрастың бер туған ҡустыһы Йософ, Бәләкәй Урҙа кенәзе, урыҫтарға ҡаршы һуғышҡа барырға 120 меңләк ғәскәр туплап, ағаһын да өгөтләгәс, «урыҫ юҫығын тотҡан һәм Мәскәү менән экономик бәйләнештә булған Исмәғил, үҙенең, Йософ һымаҡ, Бохара менән түгел, ә Мәскәү менән сауҙа итеүен сәбәп итеп ҡуйып, был походта ҡатнашыуҙан баш тарта. «Мин дә һуғыша башлаһам, минең үҙемә яланғас йөрөргө ҡала, ә кешеләр ҡырыла башлаһа, кәфендәр ҙә етмәҫ», — ти Исмәғил. Ул үҙе походта ҡатнашыуҙан баш тартыу ғына түгел, был уйҙан күп кенә башҡа мырҙаларҙы һәм үҙенең туғаны Йософто ла дүндерә» (Ә.Н. Усманов. Башҡортостандың үҙ ирке менән рус дәүләтенә ҡушылыуы. Өфө, 1982; 107-нсе бит). Һөҙөмтәлә Исмәғил Хайрастың Әстерхан ханы булып ултырған бер туған ағаһы Ямғырсы, «Русиәгә дуҫлыҡ күрһәтеп, ғәскәр менән ярҙам бирә; Әстерхандың ҙур кенәздәренән Ҡайбула мырҙа, Мәскәүҙә Йәнғәли хандың ҡыҙына өйләнеп, рәсми ҡайнатаһы кенәз Иванға һәр төрлө булышлыҡ итә ине» (Ә.В. Туған, 330-ынсы бит). Көндән-көн эштәре хөртәйеп, өмөтһөҙлөккә төшә башлаған ҡазандар ҙа ярҙам һорап нуғай урҙаларына илселек ебәреп ҡарайҙар, ләкин Исмәғил Хайрас юҫығын тотҡан кенәздәр һәм мырҙалар уларҙы, затлы бүләктәрен ҡабул ҡылып алһалар ҙа, буш ҡул ҡайтарып ебәрәләр: «Мәскәү батшаһына ҡаршы һуғышырға яугирҙәребеҙҙе һеҙгә ебәрә алмайбыҙ, — тиҙәр улар. — Һеҙгә ярҙамға күп тапҡырҙар ғәскәр ебәреп ҡараныҡ, тик уларҙың бөтәһен дә ҡырылыуға дусар ҡылдығыҙ, береһе лә әйләнеп ҡайта алманы; һәм беҙгә аш менән атҡан Мәскәү хакимдарына таш менән атһаҡ, Хоҙай Тәғәлә орор; ...киреһенсә, һеҙҙең һымаҡ хәйләкәр һәм иманһыҙ бәндәләргә ҡаршы барыусыға ярҙам итергә әҙербеҙ» (Сказание..., 142 — 143-өнсө биттәр). Шулай ауыҙҙары бешеп башҡорттарҙан ҡайтып килмеш илселәрҙе Ҡазанға етәрәк урыҫ яугирҙәре тотоп, Яуыз Иванға килтергәс, уларҙың Ҡазанға ҡайһындай хәбәр илтеүҙәренән ҡыуанған батша илселекте иҫән-имен керетеп ебәрә Ҡазанға. Һәм тегеләр, баяғы шомло хәбәрҙе унда еткергәс, Яуыз Ивандың үҙҙәренә күрһәткән мәрхәмәтенән күңелдәре иреп, фетнә ойошторалар ҙа төн эсендә үҙҙәре яҡлы 3000 кешене ҡатындары, бала-сағалары менән эйәртеп, Ҡазан ҡәлғәһе ярығынан Яуыз Иван ыҫтанына ҡасалар. Шомға ҡалған башҡа ҡазандар ҙа һәр төн һайын төркөм-төркөм шулар юлынан тая. Әйткәндәй, төрлө йылдарҙа ҡасып китеп урыҫ усын ялаған Ҡазан түрәләре Яуыз Иван ыҫтанында быларҙан башҡа ла күп була, урыҫ ғәскәрҙәре сафында улар үҙҙәренең татар ғәскәрҙәре менән Ҡазанды алыуҙа әүҙем ҡатнаша. Әммә Башҡортостандың Тора хан иле — Көн-Өфө-Тора һәм Себер-Тора виләйәттәренең ҡайһы бер бейҙәре Ҡазан яғында булғанлығын да күрәбеҙ: урыҫ ябырылыуынан Ҡазанды һаҡлап баһадирҙарса һуғышыусыларҙың ғәскәр башлыҡтары араһында был юлдарҙың авторының туп-тура бабаһы — «Үҫәргән тәүәрихе»нә Яуынсы Яҫауыл тип теркәлгән, ә Ҡазанда Ябынсы, Япанча[22] исемдәрендә билдәле ғәскәр башлығы; шулай уҡ Бүләр бейе Сөнсәләй (шәһит китә), Ҡара-Табындың билдәле сәсәне Ҡарас фамилияһын йөрөткән Ҡарас мырҙа һәм Мамай-Нар-Ҡасим улдарының береһе Нарыков мырҙа ла бар. *Ләкин...*

«Шул ваҡыт Ҡазандың Камай исемле бер мырҙаһы, Иван янына килеп, Ҡазан эсендәге йөмлә эштәрҙән хәбәр бирҙе. Ул: «Беҙ, ике йөҙләп кеше, Русиәгә шул көйгә генә бирелергә теләнек. Улар беҙҙең һәммәбеҙҙе тотоп алдылар. Мин яңғыҙым ҡасып ҡотолдом... Ҡазандың утыҙ меңлек үҙ ғәскәре, ике мең ете йөҙлөк нуғай (башҡорт. — *Й.С.*) ғәскәре бар. Бер миҡдар ғәскәр менән Ябынсы мырҙаны ғәскәр йыйыу өсөн Арча тарафына ебәрҙеләр. Ҡазанда солох теләүсе берәү ҙә юҡ», — тип һөйләне» (Ә.В. Туған, 332-нсе бит).

Ошондай ҙа хәл иткес мөҙҙәттә ханһыҙ ҡалған, төрөк солтанынан да, уға бойондороҡло Ҡырым ханынан да, башҡа яҡтарҙан да хәрби ярҙам килеренә өмөтөн өҙгән ҡазандар, һуңғы сара

---

[22] *Ябынсының башҡорттары Ҡазан янындағы Ябынсы (Япанча) ауылында йәшәгән (татарҙың мәшһүр тарихсыһы Шиһабитдин Мәржәни тыуып үҫкән ауыл).*

итеп, урыҫтарға ҡарышыуҙы етәкләргә ҡөҙрәтле хан ебәреүҙе һорап башҡорттарға — Бәләкәй Урҙаға мөрәжәғәт итәләр һәм Зартуш Һары Йософ кенәз тарафынан ҡайнар теләктәшлек табалар. Заманында урыҫ ҡалаларының ҡотон осороп йөрөгән һәм Рәсәйгә баш эймәүсе Әстерхан ханы сифатында үлтерелгән элекке Себер ханы, башҡорт батыры Мамай-Нар-Ҡасимдың үҙе кеүек үк баһадир һәм тәүәккәл улын, ун туғыҙ йәшлек егет Ядкәрҙе, тейешенсә баһалап, Зартуш Һары Йософ уны, Ҡазандарҙың үтенеп һорауын ҡәнәғәтләндереп, Ҡазан ханлығын Яуыз Ивандан аҡтыҡҡаса ҡурсаларға хан итеп тәғәйенләй һәм, толпарҙарға атланған, яҡшы ҡоралланған биш йөҙ яугирен биреп, ашығыс рәүештә оҙата һуғыш сәфәренә. Башҡортостандағы урыҫ шпиондары был хаҡта Яуыз Иванға хәбәр итеп, яңы ханды тотоп алып юҡ итмәккә Ҡазан юлына көслө ғәскәр ҡуйыла, урыҫ воеводалары затлы улъяны күҙ йоммайынса һағалап көтә. *Ләкин*, тарихсыбыҙҙың һүҙҙәре менән әйткәндә: «Ядкәр шул әҙ генә ғәскәре менән урыҫ ғәскәренең уртаһынан ярып үтеп китте. Урыҫтар бер ни ҙә ҡыла алмай ҡалдылар... Ҡазан халыҡтары Ядкәргә тоғролоҡҡа ант иттеләр. Ядкәр Рәсәй менән иң ахырғы һулышына тиклем һуғышасағына ант итте» (Ә.В. Туған, 331-енсе бит). Һәм башҡорттоң Себер хандары нәҫеленән булған был батыр, аҙаҡҡаса антына тоғро ҡалып, Яуыз Ивандың ун биш тапҡырға артығыраҡ ғәскәренә ҡаршы Ҡазан патриоттарының ҡаһармандарса һуғышын етәкләне. Әммә Ҡазандарҙың борондан уҡ килгән хыянатсыллығы, үҙ тиреһен һаҡлау хаҡына үҙ хандарын дошманға тотоп биреү тәжрибәһенең ҡандарына һеңгәнлеге Ҡазандың был һуңғы ханын да Яуыз Иванға һатып ебәреүҙәренә килтерә. Ҡазанды алыу һуғыштарының үҙәгендә ҡатнашҡан кенәз Андрей Курбский яҙмаларына таянып, татарҙың билдәле тарихсыһы тасуирлай: «Тау аҫтындағы урындар татар үлектәре менән тулып, Ҡазан кешеләре үҙҙәренең туғандары өҫтөндә йөрөйҙәр ине. Ҡазандар Ядкәр ханды бейек бер таш өҫтөнә мендереп, урыҫтарҙан бер аҙға булһа ла ороштан туҡтап тороуҙарын үтенде. Уларҙың былай итеүҙәре үҙҙәренең бер теләктәрен урыҫтарға белдереү өсөн ине. Урыҫтар ҙа ҡаршылыҡ ҡылманы, ороштан туҡтаны. Ҡазандар урыҫтарға ҡарап: «Беҙҙең йортобоҙ, шулай уҡ хандарыбыҙҙың утрағы булған олуғ шәһәребеҙ бар булып торған сағында, үҙебеҙҙең ханыбыҙ һәм йортобоҙ өсөн һуңғы сиккә тиклем орошторҡ. Бына хәҙерендә ханыбыҙҙы һау булараҡ һеҙгә тапшырабыҙ. Һеҙ уны үҙегеҙҙең батшағыҙ янына илтегеҙ. Ҡалғандарыбыҙ иһә һеҙҙең менән аҡтыҡ һауытты эсәр өсөн киң яланға сығабыҙ», — тине... Шунан һуң Ядкәр хан үҙенең өс кешеһе менән урыҫтар ҡулына тапшырылды» (Һади Атласи. Себер тарихы. Сөенбикә. Ҡазан ханлығы. Ҡазан, 1993; 420-нсе бит).

Төрки халыҡтарының был ҡитғалағы һуңғы ханлыҡтарының береһен һәләкәттән һаҡлап алып ҡалыу өсөн йән аямай һуғышыусыларҙың фиҙакәрлегенең миҫалы итеп тарихсыбыҙҙың китабынан башҡорт яугирҙәренә ҡағылышлы тағы ла бер өҙөктө килтерәйек: «29 августа Ябынсы мырҙа үҙенең бер аҙ ғәскәре менән кенәз Халиҡов (урыҫтар яғындағы татар) командаһындағы ҙур фирҡәгә һөжүм итте. Икенсе фирҡәләр килеп етеп, урыҫтар күбәйгәс, Ябынсы урман эсенә кереп китте. Бынан һуңғы көндәрҙә лә Ябынсы мырҙа шундай һөжүмдәрен дауам итте. Ҡазан эсендәге халыҡтар, манара башынан уға ымлап, һөжүм өсөн һәр бер уңайлы урынды күрһәтеп торалар ине. Шуға күрә лә Ябынсы урыҫ ғәскәре өсөн бик ҡурҡыныслы бер бәлә булды. Ахырҙа Иван, ғәскәрен икегә бүлеп, бер өлөшөн — Ҡазанға, икенсе өлөшөн Ябынсыға ҡаршы ҡуйҙы. Һуңғыһының да, яртыһын йәшереп, яртыһын ғына Ябынсыға ҡаршы ебәрҙе. Ябынсы алдына ҡаршы килгән ғәскәргә һөжүм итте, урыҫтар еңелеп ҡастылар. Ябынсы уларҙы хатта йөктәр араһына тиклем ҡыуып килде. Шул ваҡыт әлеге йәшеренгән ғәскәр уларҙың арттарында ҡалғайны, Ябынсыны уратып алдылар. Ике арала бик ҡаты һуғыш булды. Ябынсы ғәскәренән бик аҙы ғына ҡотолдо, бер миҡдары әсир төштө. Кенәз Иван быларҙы ҡала халҡының күҙе алдында бағаналарға бәйләп ҡуйҙырҙы ла уларға, ҡала халҡына ҡарап: «ҡаланы бирегеҙ!!!» — тип ялынып ҡысҡырырға ҡушты. Ҡазан халҡы, кафыр ҡулында шул ҡәҙәре яфа күргәнсе, үҙ ҡулыбыҙҙан үлегеҙ тип, был әсирҙәргә мылтыҡтарҙан аттылар. Иван ҡазандарҙың был тиклем намыҫлы, урыҫтарға был тиклем дошман булыуҙарына хайран ҡалды» (Ә.В. Туған, 333 — 334-енсе биттәр)...

Ғәййәр Ябынсы бабамдың Ҡазан ханлығын яҡлауҙағы һуңғы һуғышы була был, шунан һуңғы яҙмышы тарихсыларға билдәһеҙ. *Ләкин ул*, Ҡазан ханлығы емерелгәс, Яуыз Ивандың оҙон ҡулынан ҡасып, Башҡортостандың Себер юлындағы алыҫ Тора йылғаһы буйында пәйҙә булып, Тора (хәҙерге Туринск) ҡалаһына барып урынлаша, шул ҡаланың түрәһе сифатында 1580 йылда шул төбәктә урыҫ юлбаҫары Ермакка ҡаршы беренсе һуғыштар менән етәкселек итә. Есиповтыҡынан элегерәк яҙылған «Погодинский летописец»та әйтелә: «От Тагилу поплыл Ермак с

товарищи Турою рекою вниз и догребли... до *Епанчина,* что ныне словет Туринской острог. И тут у Ермака с татары с кучюмовыми бой был, а языка татарского не изымоша... И с *Епанчина* погребли на нис же Турою в Тобол реку»...

Инде Ҡазан һәләкәтенә әйләнеп ҡайтайыҡ. Ниһайәт, «басурман»дарҙың һуңғы бастионы алынғас, шатлығы эсенә һыймаған Яуыз Иван тантаналы рәүештә Мәскәүгә ҡайта. Ҡала биҫтәләренә етер-етмәҫтән үк, ҡаланың бөтә сиркәүҙәренең дөңгөрҙәре дөңгөрҙәп, тәре күтәрмеш урыҫтар, урам ҡырыйҙарына ҡоймаланып, шанлы батшаһын алҡышлай ҙа тәбрикләй. Бөйөк еңеүенең ләззәтен тулыһынса халҡына татытыр өсөн, Яуыз Иван, урамдар буйлатып, һуғышта әсир алынған меҫкен Ҡазан ханын һәм уның ярандарын уның илле меңлек сиреүҙәре менән ҡуша үҙенең алдынан ебәрә (шунан күрә яңы заман яуызы Сталин да, Сталинградта еңгәс, күп меңлек немец әсирҙәре колоннаһын Мәскәү урамдары буйлатып үткәртә бит!). Был «басурман» йәндәрҙе аҙаҡ йә, көсләп суҡындыртып, төрлө һуғыштарҙа урыҫ ғәскәрҙәренең алдынан юл ярып барыусы «пушка ите» яһайҙар, йә ҡырып бөтөрәләр. Ҡазандың һуңғы шанлы ханы Ядкәр ҙә, христиан диненә күсеп, Яуыз Иванға игелекле хеҙмәт итеүсе «царь Симеон Касаевич Казанский» булып китә...

## Себер ханы ла бер үк Ядкәр

1555 йылда Көн-Өфө-Тора (Оло Урҙа) кенәзе Исмәғил Хайрас оҙаҡламай Башҡортостандың үҙе теләп Рәсәйгә ҡушылыуын (бойондороҡло булыуын) тәьмин иткәнлеген әйткәйнек. Бер үк ваҡытта Себер ханлығын да ошолай тыныс юл менән үҙенең ҡулы аҫтына алырға ынтылып, быны бойомға ашырыуҙы Яуыз Иван элекке Ҡазан ханы, бөгөндән үк буласаҡ Себер ханы Ядкәргә — «царь Симеон Касаевич Казанский»ға йөкмәткән һәм уны 1554 йылда уҡ йәшерен рәүештә Себергә оҙатҡан булырға тейеш. Сөнки Н.М. Карамзиндың күрһәтелгән хеҙмәтендә (228-енсе бит) яҙыуынса, Яуыз Иван 1554 йылда уҡ үҙен Себер хакимдары итеп атаған — төбөндә шул Ядкәр менән килешеүе, Ядкәрҙең шуны үтәргә Себергә ҡайтып китеүе (мосолманса Ядкәр исеме менән, әлбиттә) яталыр. Киләһе 1555 йылда Себер ханы Ядкәр урыҫ ғәскәрҙәренең Әстерханды алыуын ишеткәс, шул айҡанлы Мәскәүгә ике йомошсоһон юлландыртып, бойороусыһы Яуыз Иванды “Ҡазанды һәм Әстерханды алыуы” менән ҡотлай. Бында Ядкәрҙең, инде ысын урыҫ патриотына һәм Яуыз Ивандың тоғро ялсыһына әүерелгән шәхестең, китғабыҙ тарихындағы ике ҙур ваҡиғаны, икеһенең дә бер үк дәрәжәләге мөһимлеген билдәләп, икеһен бер ыңғайҙан һәм хронологик тәртиптә исемләп атауы күренеп тора. Ләкин шуны аңламаған тарихсылар Ҡазандың алыныуы менән ҡотлаусының шул уҡ Ҡазан ханы Ядкәр икәнлеген баштарына ла килтермәйҙәр, ә бөтөнләй икенсе бер Ядкәр итеп һанайҙар. Яуап бында бер генә: эйе, икенсе, ләкин Ҡазан патриотынан Мәскәү патриотына әүерелгән, мосолман Ядкәрҙән христиан Симеон Касаевич Казанскийға әйләнгән Ядкәр...

Мосолман ханлығы булған Себерҙә үҙенең мосолман исеме менән Мәскәү файҙаһына эш иткән Ядкәр, Себер ханлығын тыныс юл менән урыҫ дәүләтенең бойондороҡлоһо итеп танытып, Яуыз Иванға һәр йыл һайын кеше башы иҫәбенән 30 700 кеш һәм шунса тейен тиреһе түләп торорға яҫаҡ йөкмәй.

Әммә шул 1555 йылда уҡ Ядкәр хандың, ҡабат “царь Казанский Симеон”ға әйләнеп, Себерҙән кире киткәнлеген күрәбеҙ (урыҫ ғәскәрҙәре сафында Ҡырым ханы Дәүләт-Гәрәйгә ҡаршы һуғышырға саҡыртып алғандыр батша): “Сам Иоанн (Яуыз Иван. — *Й.С.*) немедленно выступил из Москвы с князем Владимиром Андреевичем, царем Казанским Симеоном” (Н.М. Карамзин, 235-енсе бит).

Тимәк, Ядкәр 1554 йылда уҡ (үҙ мосолман исеме менән) Себеренә хан итеп ҡайтарылған (Себер ханлығын Рәсәй батшаһының ҡулы аҫтына керетергә), 1555 йылда урыҫтар Әстерханды алыуы айҡанлы (Ҡазанды ла ҡушып яҙып) Мәскәүгә ҡотлау ебәргән һәм үҙе лә, үҙенең (Ядкәрҙең) исеменән идара итергә ағаһы Бикбулатты хан итеп ҡалдырып, Ивандың Ҡырым-Литва һуғышында ҡатнашырға киткән.

Ядкәр-Симеон үҙенең бойороусыһы Яуыз Иван менән шул һуғышта Алыҫ Көнбайышта йөрөгәнендә 1556 йыл аҙағында Ядкәр исеменән идаралыҡ иткән Себер ханынан (Бикбулаттан)

Мәскәүгә “Ядкәр илсеһе” килә, урыҫ дәүләт ҡаҙнаһына ул, теге саҡ Ядкәр йөкмәп алған яҫаҡ — 30.700 дана урынына, 700 генә кеш тиреһе тапшыра. Яуыз Иван илсене төрмәгә яптырта һәм ул Ядкәрҙе, моғайын, киләһе йылдың йәйендә үк (юл төшкәс тә) “Себер хатаһын” төҙәтергә ҡайтарып ебәргәндер, сөнки: “Наконец, в 1558 году Едигер доставил в Москву дань полную, с уверением, что будет впредь исправным плательщиком (Н.М. Карамзин, 228-енсе бит).

Яуыз Ивандан шулай йәшерен бурыс йөкмәп ҡайтҡан Ядкәр Себер ханлығы тәхетен ағаһы Бикбулат-Борнаҡтан, туғандарса килешеп (йәки Рәсәй ҡеүәте менән ҡурҡытып!), ҡан ҡойошмай ғына алғанға оҡшай — йылъяҙмасылар был үҙгәреште хатта таймай ҙа ҡалғандар, буғай, сөнки бер юлы икеһен дә хан итеп һанай бирәләр. Икәүләп идара итәләр кеүек күренһә лә, әммә идара теҙгене Рәсәйҙең бойондороҡлоһо Ядкәр хан ҡулында икәнлеге, Яуыз Иван теләгеn бойомға ашырып, Себер ханлығын үҙе теләп Рәсәйгә ҡушҡанлығы (бойондороҡло ҡылғанлығы) ап-асыҡ. Шул уҡ ваҡытта ул Себер биләмәләренә ҡаҙаҡ урҙаһының (заманында башҡорт Аласағыр хан төҙөгән Алаш-Урҙаның) ханы һөжүм итеүен, кешеләрен әсир алыуын белдерә. Тимәк, Күсем хандың Себер ханлығын баҫып алыу һуғыштары 1558 йылда уҡ барған, һөҙөмтәлә Себер юлы башҡорттарының урыҫ дәүләтенә тыныс юл менән ҡушылыуҙары боҙолоп, аҙаҡ юлбаҫар Ермактың, унан һуң урыҫ ғәскәрҙәренең ҡан ҡойошло яулап алыуына килтергән.

Шулай ҙа Күсем һөжүмдәре тәү мәлдә кире ҡағылған, Себер иле бер нисә йыл имен ҡалған булһа кәрәк. Сөнки 1562 — 1563 йылдарҙа Себер дәүләте етәкселәрен һәм ғәскәрҙәрен бик Алыҫ Көнбайышта — Литваға ҡаршы һуғыш асҡан Яуыз Ивандың урыҫ армияһы сафтарында күрәбеҙ: “...Иоанн замыслил нанести важный удар Литве... Сам государь отправился туда декабря 23-го [1562 г.]; а с ним князь Владимир Андреевич, цари Казанские, Александр [Үтә-мешгәрәй] и Симеон [Ядкәр]... Иоанн 31 генваря 1563 года осадил Полоцк и 7 февраля взял укрепления внешние” (Н.М. Карамзин, 286-нсы бит). Шул хаҡтағы доҡументтарға Ядкәребеҙ — хан (царь) Симеон Касаевич Казанский тип, ә элекке хан Бикбулат-Борнаҡ — хан улы (царевич Бикбулат) рәүешле теркәлгән. Тимәк, Бикбулат-Борнаҡ ханлығын энеһе Ядкәргә тапшырып, үҙе иһә хан улы (мырҙа) булып ҡалған. Мәҫәлән, 1562 йылда урыҫ ғәскәрҙәренең Смоленскиҙан Литва кенәзлеге ерҙәренә һөжүмендә алғаҫҡы полкты — Ҡырым солтаны (хан улы) Туҡтамыш, ә һағауыл полкын Ядкәр хандың баяғы бер туған ағаһы — хан улы (царевич) Бикбулат әйҙәп бара. Шул уҡ йылда Полоцк ҡалаһы янындағы һуғышта «царь Симеон Касаевич Казанский» (Ядкәр хан) — «уң ҡул ғәскәрҙәре»нең, ә хан улы Бикбулат — алғаҫҡы полктың, Әхмәт хан нәҫелдәренең береһе Ҡайбула — «һул ҡул ғәскәрҙәре»нең, ә батша улы Өфөк (Ибак) йәғни Исмәғил Хайрастың улы (исеме аталмай) — һағауыл полкының башлығы була (Казанская история, 188-енсе бит). Шуныһы ла фәһемле һәм ҡыҙыҡлы: 1563 йылғы Полоцк ҡалаһын алыуҙа урыҫ ғәскәрҙәре сафында Ядкәр хан да, Бикбулат-Борнаҡ та, батша улы Өфөк (Ибак) — Исмәғил Хайрастың улы ла ҡатмашмай: илдәрендә ниндәйҙер мөһим ваҡиғалар (бәлки, Күсем хан һөжүмдәрелер) ҡубынып, ҡайтып киткәндәр, күрәһең. Тап шул йылда хәбәр килә Мәскәүгә: “Себерҙең яңы ханы Ядкәр” унда Мәскәүҙең яҫаҡ йыйыусыһын үлтергән... Яуап итеп Яуыз Иван Себер илсеһен ҡулға ала, аралар боҙолоша. Ләкин оло Нуғай Урҙаһы кенәзе Исмәғил, Ядкәр хандың туғаны, был эштә Ядкәрҙең гөнаһлы түгеллеген дәлилләгән, буғай, сөнки уның үтенесе менән Яуыз Иван илсене төрмәнән сығара. Себер менән Мәскәү араһының ана шулай һыуыныуын көтөп кенә торған ҡаҙаҡ урҙаһының Күсем ханы, үҙенең тәүге һөжүменән һуң биш йыл буйына көс туплағас, Ядкәр хан һәм Бикбулат-Борнаҡ мырҙаның иленә ябырылып, тарихсылар юрауынса, икеһен дә үлтергән, Бикбулат-Борнаҡтың улы Сәйед-Әхмәт (Сәйдәк) Бохараға ҡасып ҡотолған. Иртыштан алып Көнбайышҡа Ҡариҙел йылғаһынаса (Көн-Өфө-Тора ҡалаһынаса) йәйрәп ятҡан был аҫаба башҡорт ханлығы артабан урыҫ тарихтарында «Себер батшалығы» тип мәғлүм була ла «Себер батшаһы» Күсемдең һәм уның нәҫелдәренең шул батшалыҡты үҙ ҡулдарында һаҡлап ҡалдырыу, ә ҡыйратылғанынан һуң — тергеҙеү өсөн урыҫ дәүләтенә ҡаршы нәҡ 1740 йылғаса һуҙылған һәм шул Күсем нәҫеле Байбулат-Ҡараһаҡал (Солтан-Гәрәй) етәкселегендәге ҡан ҡойошло башҡорт ихтилалы менән тамамланған оҙайлы тартышы башлана.

Ә «царь Симеон Касаевич Казанский» (Ядкәр хан) менән ысынында ни була һуң?

Тарихсыларыбыҙ ғәҙәттә, «Сибирский летописный свод», «Погодинский летописец» кеүек йылъяҙмаларға таянып, Ядкәр менән Бикбулат Күсем тарафынан бер юлы үлтерелгән һымаҡ итеп яҙалар. Ләкин быға асыҡ ҡына дәлил юҡ. Бына Есипов йылъяҙмаһы: «Прииде же в то время

степью ис казачьи орды царь Кучюм Муртазеев сын со многими воинскими людьми и доиде до града Сибири, и град Сибирь взял, а князя *Етегера жива взял*, а брата его *Бехбулата убил*, и овладел градом Сибирским, и прозвался Сибирским царем».

Күрәһегеҙ, Бикбулат-Борнаҡты күҙ ҙә йоммай «теге донъя»ға олаҡтырған Күсем — Ядкәр ханды тереләй алыуҙы кәрәкле тапҡан. Ни өсөн?

Беренсенән, ҡурҡынислы Рәсәй батшаһы Яуыз Ивандың тәғәйен кешеһе икәнлеген яҡшы белгәнгәлер. Икенсенән, уның аша Яуыз Иван менән ыңғай элемтә булдырып, мөнәсәбәттәрҙе көйләргә — урыҫ ҡәһәренә юлыҡмаҫҡа теләгәндер. Тоткон Ядкәрҙе үҙ файҙаһына егергә уйлағандыр. Әммә ғәмәлдә Ядкәр хан яҙмышы ҡайһындай булғанлығы, уның нисәнсе йылға тиклем һәм ҡайҙа йәшәгәнлеге был юлдарҙың авторына билдәһеҙ. Бәлки, ул Күсем ҡулынан ысҡынып, кире Яуыз Иванға ҡайтҡандыр ҙа «царь Симеон Касаевич Казанский» рәүешендә ғүмеренең ахырынаса (уның 1570 йылға тиклем вафат булғанлығы мәғлүм. — Н.М. Карамзин, 353-өнсө бит) урыҫ хеҙмәтендә булғандыр, ә бәлки, ысынлап та Күсем ҡулынан үлгәндер — был хаҡтағы доҡументтарҙы, әгәр ҙә улар булһа, эҙләп табып бәйән итеү ул киләсәк авторҙар өлөшө. Әммә уның Себер ханлығын үҙе теләп Рәсәйгә ҡушыуы унан һуңғы Себер ханы Күсем осоронда ла бер талай үҙенең көсөндә ҡала бирә, сөнки Рәсәй ҡеүәтенән ҡурҡҡан Күсем хан да шул Рәсәйгә бойондороҡло хәлдә, Ядкәр хан заманында һалынған яҫаҡты түләп кенә имен йәшәргә ынтыла, сөнки 1572 йылда Яуыз Иванға атҡарған ярлығында былай тип яҙылған: «Христиан аҡ батшаға һәм бөтөн Рәсәйҙең оло кенәзенә — далала оло батша булған беҙҙең һүҙебеҙ. Оло кенәз һәм батша уны, Күсемде, үҙ ҡулы аҫтына алып, бөтөн Себер йортонан әүәлге ырымдарса яҫаҡ алһа ине...» (Һади Атласи, 72-нсе бит).

Бикбулат-Борнаҡ улы Сәйед-Әхмәт (Сәйдәк) яҙмышына килгәндә, 1584 йылда ул, атаһының баш ҡалаһы Себерҙе урыҫтар ташлап ҡасҡанлығын һәм унда аҙ ғына ғәскәрле Ғали (Күсемдең улы) торғанлығын ишетеп, ҙур ғына көс менән ҡаланы килеп баҫа, ата-бабалары тәхетенә ултыра. Ләкин 1588 йылда ул, көтмәгәндә, урыҫтарҙың Төмән ҡалаһы түрәһе Даниил Чулков тарафынан мәкерле хәйлә ярҙамында ҡулға алынып, Мәскәүгә оҙатыла. Яуыз Иван уны хөрмәтләп ҡаршылай һәм, суҡынырға мәжбүр ҡылып, бүләгенә уны Тверь ҡалаһының батшаһы итеп тәғәйенләй; артабан был мөхтәбәр шәхес урыҫ тарихына «царь Семион Бекбулатович Тверской» исеме менән керә (Казанская история, 187-нсе бит). Шуныһы ҡыҙыҡ: Яуыз Иван психик яҡтан сығырынан сығып алмашынған бер осоронда бер-ике йыл буйына уны, башҡорт Семион Бекбулатовичты, үҙ урынына Рәсәй тәхетенә батша ҡылып та ултыртып ала һәм Семион Бекбулатович үҙен, Рәсәй батшаһы булараҡ, аҡыллы ла, эшлекле лә итеп күрһәтә...

## Себер хандарының дипломаты Илсе Ғайса

Себер ханы Ядкәр 1558 йылда уҡ Мәскәүгә тейешле яҫаҡ менән үҙенең илсеһен ебәрә, Яуыз Иванға яҙған хитапнамәһендә ул Себер иленә Күсем хандың һөжүмен хәбәр итә. Был илсе, моғайын, башҡорт халыҡ йырында йырланған Илсе Ғайса булғандыр, тип ышанып әйтергә нигеҙ бар, сөнки унан һуң да Себер — Мәскәү араһында йөрөп торған заттың тап Илсе Ғайса икәнлеге доҡументтарға теркәлгән.

1563 йылда Себер тәхетен Күсем хандың яулап алыуы тәүге мәлдәрҙә Мәскәүгә мәғлүм булмайынса ҡала. Ядкәр хандан йылдыҡын-йылға тейешле яҫаҡ килтерелмәй башлағас, Яуыз Иван, асыуланып, был ваҡытта Мәскәүҙә торған Себер илсеһе Ғайсаны төрмәгә яптырта. Себерҙең Күсем ҡулына күсеүе Мәскәүгә тик 1569 йылда ғына асыҡланып, яҫаҡ түләмәүҙең ғәйебе Ядкәр ханда түгеллеген аңлаған Яуыз Иван Илсе Ғайсаны тотҡондан азат итә лә Пермгә тиклем уны ылауҙа оҙатырға, ә Пермдең ғәскәр башлығы кенәз Никита Ромодановский уны Себергә еткереп ҡуйырға тейеш, тип бойора һәм Илсе Ғайса аша Себерҙең яңы ханы Күсемгә ярлығын юлландыра. Илсе Ғайса шул 1569 йылдың март айында Мәскәүҙән сәфәр сығып, 3 июндә Дубравин тигән кеше уны Пермгә килтереп еткергән. Ә ханлыҡтың баш ҡалаһы Себергә, Яуыз Ивандың: «быға тиклем Себер кенәзе Ядкәр беҙгә ҡарағайны. Һәм дә Себер йортонан барса нәмәгә һәр йыл өсөн яҫаҡ ебәрҙе», — тигән ярлығы менән бергә, илсе бабабыҙҙың әллә нисә йыл буйына Мәскәү зинданында интегеп сығарған мәшһүр йыры «Илсе Ғайса» ла ҡайта:

*Аҙаштырған болан балаһылай*
*Яңғыҙ башым ситтә интегәм.*
*Көндәрен дә төнөн йөрәгем яна,*
*Иҫемә төшһә тыуған илгенәм.*

*Йүгереп кенә мендем тау башына,*
*Күк боланҡай сыкты ҡаршыма.*
*Һау-сәләмәт ҡайтһам Уралыма,*
*Тарих яҙыр инем ташына.*

*Ҡара ҡытат елән, ай, иңемдә,*
*Ҡара ебәк билбау билемдә.*
*Башҡайҙарым ситтә йөрөһә лә,*
*Күңелкәйем тыуған илемдә.*

*Оят булмаҫ микән йыр йырларға*
*Беҙҙең кеүек аҫыл ирҙәргә.*
*Йырлау ғына түгел, ай, иларһың —*
*Ғәзиз башың йыраҡ ерҙәрҙә.*

Ошо тарихи «Илсе Ғайса» йырын 1904 — 1905 йылдарҙағы урыҫ-япон һуғышына, шунда ҡатнашҡан һәм бәйеттәр яҙған Ғайса муллаға бәйләп аңлатырға тырышыусылар ифрат ырана, ләкин был дөрөҫ түгел. Ғайса мулланың бәйеттәрен тарихи «Илсе Ғайса» йырының көйөнә һалып йырлау осраҡтары тураһында ғына һүҙ барырға мөмкин, минеңсә.

Илсе Ғайса алып ҡайтҡан Яуыз Иван хитапнамәһенә яуап итеп, 1569 йылдың аҙаҡтарында Күсем хан да үҙ хатын юлландыра, уны Мәскәүгә 1570 йылдың 17 мартында Пермдән кенәз Ромодановский үҙе килтереп еткерә. Күсемдең оҙон сәләменән шул аңлашыла: Һиндә аманат (заложник) булып ятҡан кешеләремде ебәр, минең менән дуҫ йәшәргә теләһәң, мин дә шуны теләйем... Әммә урыҫ батшаһынан ҡурҡыуы уны, ашығыс рәүештә, Мәскәүгә яңы хитапнамә менән илселәр юлландырырға мәжбүр итә, был бурысты беҙгә мәғлүм Ғайса менән уның бер туған ағаһы Темәс уҙамандар башҡара. Улар килтереп тапшырған хитапнамәлә Күсем хан үҙен Рәсәйҙең бойондороҡлоһо итеп таный, Яуыз Ивандан, Себер йортон үҙенең ҡулы аҫтына алып, электән килгән ырым буйынса яҫаҡ алыуын үтенә. Бындай йөкмәткеле хатты яҙыуҙа, бәлки, әсир алынған Ядкәр хандың ҡатнашлығы ла барҙыр?..

Илселәребеҙ Темәс менән Ғайса Күсем хандың Яуыз Иванға тоғро ҡаласағына ант итеү яҙыуын да тапшыралар. Ул ҡағыҙҙың ситенә, Күсем ханға төбәп: «Мин, илсе Темәс, йөрөмтәл Ғайса, үҙебеҙҙең батшабыҙ Күсем хан исеменән һәм дә уның бөтөн яҡшы кешеләре исеменән, шулай уҡ барса Себер ере исеменән бик нык шуға ант иттек: беҙҙең батшабыҙ янына илсе Третьяк Чабуков барып еткәс тә, Күсем батшаға һәм дә барса кешеләргә ошо яҙыуға, шулай уҡ олуғ кенәз (Яуыз Иван. — *Й.С.*) тарафынан ебәрелгән ярлыҡҡа тоғролоҡ белдереп ант итергә һәм дә беҙҙең батшабыҙ Күсем батшаға ошо яҙыуға үҙенең билгеһен ҡуйырға тейеш тип ышандырып, үҙебеҙҙең билгебеҙҙе: мин — Темәстекен, һәм мин — Ғайсаныҡын ҡуйҙыҡ», — тип яҙылған. Күренеүенсә, Яуыз Иван Себерҙе тамам үҙенең ҡулы аҫтына алып, Третьяк Чабуков тигән кешеһен Күсем ханға илсе итеп оҙатҡан; һәм ул Себергә Илсе Ғайса менән бергә юлландырылып, уның туғаны Темәс Мәскәүҙә аманат итеп ҡалдырылған. Ләкин Пермдән үтеү менән үк, «илсегә үлем юҡ», — тигән мәҡәлде боҙоп, Третьяк Чабуков Күсем хандың яҡын туғаны (улы, тип тә яҙалар), ғәскәр башлығы Мөхәммәтҡол тарафынан үлтерелә. Шуға яуап итеп, Мәскәүҙәге аманатлыҡҡа ҡалдырылған Темәсте лә үлтерәләр — шуны ишетеү ҡайғыһынан туғаны Ғайса сығарған йыр тап ошо хаҡта һөйләй:

*Ниңә килмәй икән яуап хаты,*

*Әллә юҡмы икән форсаты.*
*Хат килмәүкәйҙәргә сәбәп икән*
*Бисараҡайымдың вафаты.*

*Агиҙелкәҙәрҙең аръяғынан*
*Тотоп алдым кейек ҡоштарын.*
*Аҫыл ғына ирҙәр ситтә йөрөр,*
*Эшләйем тип намыҫ ҡушҡанын.*

*Һыу буйҡайында, ай, һыуһар күп,*
*Ҡойроҡтары уның йофар күк.*
*Хас дошмандар беҙҙе йотар күк,*
*Йота алмаҫтар улар — дуҫтар күп.*

*Ирәмәлкәй тауҙың Көн битенән*
*Бер күгәрсен йөрөй ем тапмай.*
*Өйгә лә генә керәм, тышҡа сығам,*
*Янған йөрәккәйем йәм тапмай.*

*Күҙҙән аҡҡан йәшем, ай, күп икән,*
*Рәхәт йәшәр көнөм юҡ икән.*
*Яңғыҙ ғына ғәзиз, ай, туғаным*
*Был донъяҡайҙарҙа юҡ икән.*

*Ирәмәлкәй тауҙың, һай, сейәһе,*
*Өҙөлөп-өҙөлөп ергә тейәһе.*
*Кейемдәре тора, ай, үҙе юҡ,*
*Ҡайҙа икән уның эйәһе.*

*Иртә генә тороп мин ҡараным*
*Ҡыҙарыпҡай ҡояш тыуғанын.*
*Ҡайтырмын да тиеп, ҡайта алманы,*
*Ятып ҡалды минең туғаным...*

Ошо үлтерешеүҙәр — илселек ҡанундарын боҙоуҙар һөҙөмтәһендә Рәсәй менән Себер, Яуыз Иван менән Күсем араһындағы нығына башлаған тыныслыҡ мөнәсәбәттәре өҙөлөп, аҙаҡ Рәсәйҙең Себерҙе ҡан ҡойоп яулап алыуына, Себер ханлығының юҡҡа сығыуына килтерә.

4.04.2004.